







2024 YIL

13 IYUN

# TA'LIMDA RAQAMLI TRANSFORMATSIYA: HOLATI VA ISTIQBOLLARI

respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi materiallari to'plami

*Toshkent – 2024*

**“Ta’limda raqamli transformatsiya: holati va istiqbollari”** mavzusidagi respublika miqyosidagi ilmiy-amaliy konferensiyasi
(2024-yil 13-iyun, Toshkent, O‘zbekiston)

УДК 370:681.142.37 ББК 74:73 Т 17



Ushbu to‘plam Toshkent davlat pedagogika universitetida Oliy ta’lim, fan va innovatsiyalar vazirligining 2024-yil 18-yanvardagi 16-sonli buyrug‘i asosida joriy yilning 13-iyun kuni Toshkent davlat pedagogika universiteti Matematika va ta’limda axborot texnologiyalari kafedrasi tomonidan tashkil etilgan “Ta’limda raqamli transformatsiya: holati va istiqbollari” mavzusidagi respublika ilmiy-amaliy anjuman materiallaridan iborat.

To‘plamda joy olgan tezislarda keltirilgan ma’lumotlarning to‘g‘riligiga mualliflar javobgardirlar.

# TA'LIMDA RAQAMLI TRANSFORMATSIYANING HOLATI VA ISTIQBOLLARI
## KIRISH SO’ZI

**Assalomu alaykum hurmatli mehmonlar va konferensiya ishtirokchilari!**

Nizomiy nomidagi Toshkent Davlat Pedagogika Universitetiga tashrif buyurganlaringiz uchun jamoamiz nomidan Sizlarga o‘z minnadorchiligimni izhor etishga ruxsat bergaysizlar.

Bizga ma’lumki, raqamli transformatsiya ta'lim sohasida jadal rivojlanib, o'qitish va o'rganish usullarini tubdan o'zgartirmoqda. Bu jarayon o'qituvchilar, o'quvchilar va ta'lim muassasalariga yangi imkoniyatlar yaratib, ta'lim sifati va samaradorligini oshirishga xizmat qilmoqda.

Raqamli trannsformatsiyaning hozirgi holatida ta'lim muassasalari Hemis, Moodle, Blackboard, Canvas kabi Learning Management System (LMS) platformalaridan keng foydalanmoqda. Bu platformalar o'quv materiallarini yetkazib berish, o'quvchilarning faoliyatini kuzatish va baholash jarayonini avtomatlashtirish imkonini beradi. Elektron darsliklar, video darslar, podkastlar va boshqa multimedia resurslari ta'lim jarayonini boyitmoqda.

Raqamli transformatsiya ta'lim sohasida katta o'zgarishlar kiritib, ta'lim jarayonini samarali, qiziqarli va interaktiv qilishga yordam bermoqda. Hozirgi kunda raqamli ta'lim platformalari, virtual sinflar, elektron o'quv materiallari va interaktiv baholash vositalari ta'lim sifatini oshirishda muhim rol o'ynamoqda.

Kelajakda sun'iy intellekt (AI), virtual haqiqat (VR) va kengaytirilgan haqiqat (AR), blokcheyn, big data analitikasi va IoT (Internet of Things) texnologiyalari ta'lim jarayonini yanada rivojlantirib, har bir o'quvchiga shaxsiylashtirilgan ta'limni ta'minlash imkoniyatini beradi. Bu esa ta'lim sifatini va samaradorligini oshirib, o'quvchilarning bilim olish jarayonini sezilarli darajada yaxshilaydi. Raqamli texnologiyalarning joriy etilishi ta'lim jarayonini interaktiv, moslashuvchan va o'quvchilarning ehtiyojlariga moslashtirilgan qilish imkonini beradi, natijada, ta'limning umumiy samaradorligi va sifati oshadi.

Hurmatli konferensiya ishtirokchilari, oldimizda turgan vazifalardan kelib chiqib ta’lim va tarbiya sohasidagi faoliyatimizda Kreativ ta’lim: innovatsiya va samaradorlikka asoslangan taklif va tavsiyalaringiz bilan yordam berasizlar deb umid qilaman. Sizlarga mustahkam sog‘lik, oilalaringizga tinchlik va hotirjamlik, ilmiypedagogik faoliyatlaringizda yangi va bardavom yutuqlar doimo hamrohingiz bo‘lishini tilab qolaman.

**Toshkent davlat pedagogika universiteti,**
**Ilmiy va innovatsion ishlar bo‘yicha prorektor,**
**pedagogika va psixologiya fanlari doktori,**
**professor Abdullayeva Barno Sayfiddinovna**

# RAQAMLASHTIRILGAN TA'LIM SHAROITIDA "RAQAMLI KONTENT YARATISH" AMALIYOTI

**Mamarajabov Mirsalim Elmirzayevich, TDPU, pedagogika fanlari doktori, professor**

Annotatsiya: Ushbu tezisda qqamlashtirilgan ta'lim sharoitida o'quv amaliyoti va uning axamiyati va "Raqamli kontent yaratish" amaliyotini tashkil etishning maqsad va vazifalari va unga o'yiladigan talablar yoritilgan.

Raqamlashtirilgan ta'lim sharoitida o'quv amaliyoti- bo'lajak o'qituvchilarning kasbiy pedagogik tayyorgarligini takomillashtiruvchi ta'minot sifatida insoniyat taraqqiyotining barcha bosqichlarida bilish, dunyoqarashni kengaytirish qobiliyati va iste'dodini taraqqiy ettirish an'anaga aylangan. Bu an'anani avlodlarga yetkazish barkamol oliy ma'lumotli mutaxassis o'qituvchiga bog'liq. Bo'lajak o'qituvchilarni kasbiy tayyorgarligini oshirish va amaliy kompetensiyalarni rivojlantirishda o'quv amaliyoti muhim rol o'ynaydi. O'quv amaliyoti o'quv-tarbiya jarayonining ajralmas qismi hisoblanadi. Ayniqsa pedagogika soxasidagi tahsil olayotgan talabalarning pedagogik tayyorgarlik faoliyatini shakllantirishida, kasbiy tajribasini orttirishda o'ziga xos xos o'rinni egallaydi. Bu borada Oliy va o'rta maxsus ta'lim vazirligini 2021 yil 16 iyuldagi 311- sonli buyrug'i asosida tasdiqlangan "O'zbekiston uzluksiz ta'limining davlat ta'lim standartlari, Oliy ta'limning davlat ta'lim standarti" ning 1-ilovasida qo'yidagilar aks ettirilgan:

Ta'lim oluvchilar kasbiy ko'nikmalarni mukammal egallashi uchun o'quv rejalar va muayyan fanlarning o'quv dasturlarida o'quv va ishlab chiqarish (klinik, ijodiy va boshqa) malaka amaliyotlari nazarda tutilishi shart. Amaliyotlar bakalavriat ta'lim jarayonining majburiy qismi bo'lib, talabalarning kasbiy tayyorgarligi, amaliy ko'nikmalari va kompetensiyalarini shakllantirishga yo'naltiriladi.

Bakalavrlar tayyorlashda quyidagi malaka amaliyotlari o'tkaziladi:

o'quv-tanishuv amaliyoti - iqtisodiyot tarmoqlari, tegishli tashkilot, muassasa va korxonalar bilan tanishtirish, tabiiy-ilmiy va umumkasbiy fanlar bo'yicha nazariy bilimlarini mustahkamlashga qaratiladi;

ishlab chiqarish amaliyoti - umumkasbiy va ixtisoslik fanlaridan nazariy bilimlarni mustahkamlash va amaliy (ishlab chiqarish) jarayonlari bilan uyg'unlashtirish, tegishli amaliy ko'nikmalar, kompetensiyalar va malakalarni shakllantirishga qaratiladi;

bitiruv oldi amaliyoti - ishlab chiqarishda (tegishli soha korxona, tashkilot va muassasalarida) kasbiy ko'nikmalarni yanada mustahkamlash, bitiruv malakaviy ishni tayyorlash uchun ma'lumot to'plash va tizimlashtirishga qaratiladi;

pedagogik amaliyot - kasb ta'limi yo'nalishlari uchun qo'llaniladi va pedagogik mahoratini oshirishga qaratiladi.

Biz tatqiq etayotgan amaliyot - oliy ta'limning bakalavriat bosqichi ta'lim yo'nalishlarida o'qitiladigan umumkasbiy va ixtisoslik fanlari bo'yicha olingan nazariy va amaliy bilimlarni amaliyotda sinab ko'rish va amaliy masalalarni yechishga o'rgatish maqsadida o'tkaziladi. Bu amaliyot DTSdagi ishlab chiqarish amaliyotga mos keluvchi amaliyot hisoblanadi. Shu maqsadda bo'lajak

o‘qituvchilar egallashi va amaliyotda foydalanishi uchun kerak bo‘lgan bilim, ko‘nikma va malakalarini o‘z ichiga oladi.

Bo‘lajak o‘qituvchilarni tayyorlash tizimi malaka talablari va o‘quv rejalariga kiritilgan 3 kurslardagi ishlab chiqarish amaliyotini raqamlashtirilgan ta’lim sharoitiga moslashtirish maqsadga muvofiq. Chunki xar bir ta’lim muassasi raqamli texnologiyalarga tranformatsiya qilinayotgan bugungi kunda bo‘lajak o‘qituvchilarning kelgusidagi kasbiy faoliyatida raqamli kontentlar yaratish va ulardan foydalangan xolda yosh avlodga zamonaviy raqamli texnologiya vositalari asosida ta’lim tarbiya berishni yo‘lga qo‘yish lozim. Bu esa barcha ta’lim yo‘nalishlari uchun tashkil etiladigan 2 haftalik ishlab chiqarish amaliyotida raqamli kontentlar yaratishni o‘rganish orqali amalga oshirilishi lozim. Bu amaliyotni shartli ravishda “Raqamli kontent yaratish amaliyoti” deb ataladi va u Web-texnologiyalarga asoslangan holda tashkil etiladi va o‘tkaziladi.

Ta’lim tizimida raqamli kontent - bu raqamli qurilmalar (kompyuterlar, planshetlar, smartfonlar)da foydalanish uchun maxsus kanallar orqali elektron tarzda tarqatiladigan o‘rgatuvchi, nazorat qiluvchi, mashq qildiruvchi axborot texnologiyalariga asoslangan materiallar to‘plami. Zamonaviy raqamli kontentning asosiy turlari matnli, o‘yinli, video va audioli didaktik materiallardir.

Raqamli kontent yaratish murakkab jarayoni hisoblanib, kontent turlarini yaratish uchun mo‘ljallangan dasturlardir. Bunday dasturlarga didaktik materiallar yaratuvchi turli amaliy dasturlar, ovoz va video yozish dasturlari va boshqa dasturlar majmuasini kiritish mumkin.

Raqamli kontent yaratish amaliyotining maqsad va vazifalari.

Raqamli kontent yaratish amaliyoti bo‘lajak o‘qituvchilarning umummetodologik, kasbiy, ixtisoslik fanlari: pedagogika, psixologiya, yosh fiziologiyasi va axborot texnologiyalarini kasbiy faoliyatda qo‘llash fanlari bo‘yicha olingan nazariy bilimlarini kasbiy faoliyatda qo‘llay olish bo‘yicha dastlabki ko‘nikma va malakalarini shakllantirishga xizmat qilishi kerak.

Raqamli kontent yaratish amaliyotining maqsadi quyidagilardan iborat:

- bo‘lajak o‘qituvchilarda avvalgi bosqichlarda egallagan nazariy bilimlarini kasbiy faoliyatga qo‘llash bo‘yicha dastlabki tasavvurlarini, ko‘nikma va malakalarini shakllantirish;
- umumiy o‘rta va o‘rta maxsus ta’lim muassasalarida amal qilayotgan meyoriy hujjatlar, davlat ta’lim standarti, o‘quv dasturlari, darsliklar, o‘quv qo‘llanmalar, ommaviy axborot vositalarida uzatilayotgan o‘quv didaktik audio, videodarslarni kuzatish va tahlil qilish, darslik bo‘yicha mavzularga oid elektron ta’lim resurslarini yaratish ko‘nikma va malakalarini egallash.

Amaliyotni o‘tkazishdan maqsad – raqamli kontent yaratish bo‘yicha bo‘lajak o‘qituvchilarga dastlabki kasbiy ko‘nikma va malakalarini, tasavvurlarini integrativ qo‘llash orqali shakllantirishdan iborat.

Raqamli kontent yaratish amaliyotni o‘tkazishning vazifasi – talabalarda kasbiy faoliyatida qo‘llash mumkin bo‘lgan o‘z mutaxassislik fanlariga oid elektron ta’lim

resurslarini yaratish ko‘nikma va malakalarni shakllantirish va rivojlantirishdan iborat.

Raqamli kontent yaratishda talabalar bilimiga qo‘yiladigan talablar:

o‘z mutaxasisligi bo‘yicha maktab, akademik litsey va professional ta’limda o‘qitiladigan fanlarining mazmunini, ilmiy metodik asoslarini puxta egallagan bo‘lishi; pedagogika, psixologiya, yosh fiziologiyasi va axborot texnologiyalari fanlari bo‘yicha nazariy bilimlarni amaliyotda qo‘llay olishi; darslarini loyihalash bo‘yicha dastlabki tasavvurlarga ega bo‘lishi; tarbiyaviy tadbirlarni loyihalash, o‘tkazish va ularning samaradorligini aniqlashni bilishi zarur.

Raqamli kontent yaratish amaliyoti oldingi bosqichlarda egallangan umummetodolok, umumkasbiy va ixtisoslik fanlari bilan bevosita aloqadorlikda bo‘lib, kelajakda malakaviy amaliyotni tashkil etishda va kabiy faoliyatida raqamli kontentlar yaratish va undan foydalanish bo‘yicha pedagogik mahoratini, kasbiy ko‘nikma va malakalarini shakllantirish va rivojlantirish uchun asos bo‘lib xizmat qiladi. Shuning uchun ham bo‘lajak o‘qituvchining kasbiy tayyorgarligini amalga oshirishda, kurs va malakaviy bitiruv ishlarini yuqori saviyada bajarishiga yaqindan yordam beradi.

Amaliyotning hajmi. Taklif etilayotgan raqamli kontent yaratish amaliyoti o‘tkazish davri 2-4 xaftani tashkil etib, 60-120 soatni tashkil etishi va 3 kursning 6 semestrida tashkil etish maqsadga muvofiq. Amaliyotni o‘tkazishda yangi pedagogik va axborot texnologiyalari bilan yaqindan tanishtirish va ulardan unumli foydalanishga o‘rgatish ko‘zda tutiladi. Xususan, hamkorlikda o‘qitish, muammoli o‘qitish kabi pedagogik texnologiyalar va interfaol usullardan foydalanish imkoniyatlari bilan tanishtirish zarur.

Raqamli kontent yaratish amaliyotini tashkil etish. Raqamli kontent yaratish amaliyoti axborot texnologiyalari soxasi mutaxassislari tomonidan tashkil qilinib, o‘quv rejasida ko‘rsatilgan muddatda amalga oshiriladi. Raqamli kontent yaratish amaliyoti Web-texnologiyalarga asoslangan holda raqamli kontent yaratishga mo‘ljallangan kompyuter xonalarida tashkil etiladi. Unda amaliyot rahbari tomonidan raqamli kontent yaratish bo‘yicha dasturiy maxsulotlar o‘rgatiladi va o‘z mutaxasisligi bo‘yicha mavzulashtirilgan raqamli kontent yaratishga e’tibor qaratiladi. Raqamli kontent yaratish amaliyoti bo‘yicha beriladigan topshiriqlarni har bir talaba yakka tartib beriladi.

Raqamli kontent yaratish amaliyotini informatsion-uslubiy ta’minoti.

Raqamli kontent yaratish amaliyotini tashkil qilishda Web-texnologiyalar, zamonaviy (xususan, interfaol) metodlari, pedagogik va axborot-kommunikatsiya (videokonferensiya, mediata’lim, amaliy dastur paketlari, prezentatsion, elektron-didaktik) texnologiyalaridan foydalanish zarur. Amaliyot davomida talabalar o‘z kasbiy yo‘nalishiga mos umumiy o‘rta va o‘rta maxsus ta’lim muassasalarida amal qilayotgan meyoriy hujjatlar(davlat ta’lim standarti, o‘quv dasturlari, darsliklari) asosida topshiriqlar (raqamli kontent yaratish) bajarishni ko‘zda tutadi.

Raqamli kontent yaratish amaliyotida o‘rganiladigan va topshiriqlarni bajarish uchun mo‘ljallangan dasturiy ta’minoti:

iSpring, va MyTestX, Hot Potatoes, AutoPlayMedia, Camtasia Studio, Google Disk va boshqa darsturlar

Raqamli kontent yaratish amaliyoti mazmuni (talabalarning xarakat rejasi):

1. Raqamli kontent yaratish dasturlari bilan tanishish va ularda ishlash koʻnikmasini hosil qilish
2. Mavjud boʻlgan raqamli kontentlar bilan tanishish va taxlil qilish.
3. Oʻz mutaxassisligi boʻyicha mavzularni tanlash va mavzu boʻyicha raqamli kontent yaratish loyihasini ishlab chiqish
4. Individual topshiriqlar asosida mutaxassislik faniga oid elektron ta'lim resurslarini yaratish

Taklif etilayotgan dasturlar yordamida fan mavzulariga oid raqamli kontentlar (testlar, glossariy, mediakataloglar, videomateriallar yaratish) yaratish.

## Adabiyotlar:


1. "Oʻzbekiston Respublikasida Kasbiy malakalar, bilim va koʻnikmalarni rivojlantirish milliy tizimi faoliyatini tashkil etish choralari toʻgʻrisida" 2020-yil 15-maydagi 287-son qarori,
2. "Oliy ta'lim muassasalarida ta'lim jarayonini tashkil etish bilan bogʻliq tizimni takomillashtirish chora-tadbirlari toʻgʻrisida" 2020-yil 31-dekabrdagi 824-son qarori
3. Oʻzbekiston Respublikasi Oliy va oʻrta maxsus ta'lim vazirligining "Oliy ta'lim yoʻnalishlari va mutaxassisliklari klassifikatori" 2021-yil 16-iyuldagi 311-son buyrugʻi


## Умумий ўрта таълим мактаблари ўқувчиларининг қизиқишлари, лаёқатига мос касбга йўналтиришда замонавий технологиялардан фойдаланиш механизмлари


***Мамадалиев Абдикамал Абдираҳимович***

*Мактабгача ва мактаб таълими вазирлиги Ўқувчиларни касбга йўналтириш бўлими бошлиғи*

*Тел.: +998903338646*

*Электрон почта манзили: abdukamol2031@gmail.com*



**Аннотация.** Мазкур мақолада бугунги кунда умумий ўрта таълим мактабларида ўқувчиларнинг қизиқишларини аниқлаш, уларни касбга йўналтириш борасида олиб борилаётган ишлар, эришлган натижалар, мавжуд муаммолар ва амалга оширилиши лозим бўлган вазифалар ёритилган. Тадқиқот жараёнида ўқувчиларни қизиқишларини аниқлаш ва касбга йўналтириш бўйича Германия, Буюк Британия, Россия давлатлари тажрибалари ўрганилган. Ўрганиш ва таҳлил натижалари асосида Ўзбекистон учун мос бўлган янги электрон тизим – "Индивидуал ташхислаш тизими"ни яратиш таклиф этилган. Тизим орқали ўқувчиларнинг қизиқишларини

аниқлаш, уларни касбга йўналтириш бўйича тизимли мониторинг олиб бориш кўрсатилган. Мазкур платформани ишга туширишда эришиладиган натижалар баён этилган.
**Калит сўзлар:** умумий ўрта таълим мактаби, касб-ҳунарга йўналтириш, платформа, ташхислаш, меҳнат бозори.

**Аннотация.** В данной статье в современных общеобразовательных школах освещается работа, проводимая по определению интересов учащихся, ориентирование их на профессию, достигнутые результаты, существующие проблемы и задачи, которые необходимо выполнить. В ходе исследования был изучен опыт Великобритании и России в определении интересов студентов и направлении их в профессию. По результатам изучения и анализа было предложено создать новую электронную систему, подходящую для Узбекистана – «Система индивидуальной диагностики». Через систему обозначен систематический контроль за определением интересов студентов и направлением их в профессию. Также полностью указаны результаты, которых можно достичь при запуске данной платформы.
**Ключевые слова:** общеобразовательная школа, профориентация, платформа, диагностика, рынок труда.

**Annotation.** In this article, today's general secondary education schools highlight the work carried out to determine the interests of students, guide them to the profession, the achieved results, the existing problems and the tasks to be performed. In the course of the research, the experiences of Great Britain and Russia were studied in determining students' interests and directing them to the profession. Based on the results of study and analysis, it was proposed to create a new electronic system suitable for Uzbekistan - "Individual diagnosis system". Systematic monitoring of determining students' interests and directing them to the profession is indicated through the system. The results that can be achieved when launching this platform are also fully specified.
**Keywords:** general secondary school, career guidance, platform, diagnosis, labor market.

Ўзбекистонда ёшлар 7 ёшдан 18 ёшгача бўлган даврда умумий ўрта таълим муассасаларида таълим ва тария олади. Бу даврда ёшлар шахс бўлиб шаклланади. Олам ва одам тушунчаларининг моҳиятини англайди. Ҳаёт учун зарур билимларга ва кўникмаларга эга бўлади. Келажакда қайси соҳа вакили бўлиш, қайси касбларни эгаллаш зарурлигини англаб етади. Ўқувчиларга соҳалар ва касблар тўғрисида билимлар бериш, уларнинг қизиқишлари, лаёқатини ўрганиб, уларга мос касблар хақида ахборот бериш бугунги кунда умумий ўрта таълим тизими олдида турган энг мухим вазифалардан биридир.

Юртимизда 10 160 та умумий ўрта таълим мактабларида 6,3 миллион нафардан ортиқ ўқувчилар таълим-тарбия олмоқда. Уларнинг 2,6 миллиондан ортиғи бошланғич синфларда, 3,7 миллиони 5-11-синфларда ўқийди.

Бугунги кунда замоанвий ахборот технологияларидан фойдаланган ҳолда ўқувчиларларининг қизиқишларини аниқлаш орқали уларга индивидуал ёндашув асосида касбга йўналтириш бўйича замонавий онлайн платформа яратиш зарурияти вужудга келмоқда. Тадқиқот жараёнида айнан шундай платформа (kasb.maktab.uz) ишга туширилди. Платформа орқали ўқувчиларнинг темпераменти, интелектуал, эмоционал ривожланиши, истедоди, қизиқишлари ўрганилиб, уларга мос бўлган касбларни тавсия этиш, мазкур касблар тўғрисида маълумотлар бериш, замонавий касбларни ўргатиш бўйича онлайн ўқув курсларини ташкил этиш назарда тутилган.

Бугунги кунда дунё аҳолисининг қарийб 20 фоизини ёшлар ташкил қилади. Ўзбекистонда бу кўрсаткич 60 фоиздан ортиқроқ. Юртимизда аҳоли сони кундан кунга кўпайиб бормоқда. 2024 йилда аҳолимиз 37 млн.га (2024 йил 1 апрель холатига 36,963,262 нафар) етди. Доимий аҳоли сонинг 31.1 фоизини меҳнатга лаёқатли ёшдан кичиклар, 58,0 фоизини меҳнатга лаёқатли ёшдагилар, 10,9 фоизини меҳнатга лаёқатли ёшдан катталар ташкил этмоқда. Бирлашган миллатлар ташкилотининг 2022 йилда ўтказган тадқиқот натижаларига кўра Ўзбекистон таълим индекси бўйича дунёнинг 189 та мамлакатлари орасида 80-ўринни эгалламоқда. Қўшни далатлар орасида Тожикистон (101-ўрин), Афғонистон (177-ўрин) давлатларидан юқори ўринга эга бўлсада, Туркманистон (77-ўрин), Қирғизистон (76-ўрин), Қозоғистон (36-ўрин) давлатларидан ортда эканлигини кўрсатмоқда.

Тадқиқот натижасида яратилган **Ўқувчиларнинг қизиқиш ва қобилиятларини аниқлаш, уларнинг келажакда муносиб касб эгаси бўлишларига кўмаклашишга қаратилган электрон “Индивидуал ташхислаш тизими” (kasb.maktab.uz) ягона платформаси** бўйича нуфузли, илғор давлатларнинг тажрибалари ўрганилиб, улар томонидан амалга оширилган ишлари таҳлил қилинган. Ўрганиш ва таҳлил натижасига кўра янги тизим орқали ўқувчиларнинг қизиқишларини аниқлаш, уларни касбга йўналтириш, келгусида ҳаётга тайёрлашнинг янги инновацион ечимларини ишлаб чиқишга алоҳида эътибор қаратилди.

Тадқиқот натижасида яратилаётган тизимда қуйидагилар устувор йўналишлар сифатида қабул қилинди:

- ўқувчиларнинг касб-ҳунарга бўлган қизиқиш ва қобилиятларини аниқлаш;
- умумий ўрта таълим мактаб ўқувчиларини касб-ҳунарга йўналтириш;
- мактаб битирувчиларига келажак касбини танлашда кўмаклашиш;

- битирувчи синф ўқувчилари учун давлатимизда ва бутун жаҳонда актуал касблар тўғрисидаги маълумотлар базасини яратиш;
- ўқувчиларнинг интелектуал ривожланиши ва эмоционал ҳолатини мониторинг қилиш;
- ўқувчиларнинг ижтимоий фаоллиги (жиноятга мойиллик даражаси, суицид ҳавфи, зўравонлик ва тазйиқ)ни аниқлаш;
- ўқитувчи ва ўқувчларга тезкор онлайн психологик ёрдам кўрсатиш;
- касб-ҳунарга йўналтирувчи ягона электрон платформани мавжуд платформалар билан интеграция қилиш, статистик маълумотлар ойнасини яратиш ҳамда доимий мониторинг қилиш;
- ўқувчи шахснинг келажакда етук мутахассис бўлиб етишиши ҳамда ундаги тегишли ижтимоий ва касбий сифатларнинг шаклланишига замин яратиш.

Платформадан фойдаланиш жараёнида умумий ўрта таълим мактаблари, фарзанд тарбияси учун бевосита масъул бўлган ота-оналар ҳамда билвосита масъул бўлган кенг жамоатчилик билан ҳамкорликда қуйидаги вазифаларни амалга ошириш зарурияти вужудга келади:

- Умумий ўрта таълим муассасалари ўқувчиларини психологик ҳамда IQ-тестлар ўтказиш орқали касбга йўналтириш;
- Битирувчи синф ўқувчиларини давлатимизда ва бутун жаҳонда актуал касблар (“Касблар Атласи”) тўғрисидаги маълумотлар билан таништириш;
- Республика бўйлаб умумий ўрта таълим муассасалари ўқувчиларининг касбга йўналтиришга оид маълумотларини тизимлаштириш ва мониторинг қилиш;
- Касбий қизиқиш ва қобилиятларига кўра, мос тўгарак ёки онлайн таълим манбаларига йўналтириш орқали етук шахсларни тарбиялаш.

Ўқувчиларни касбга йўналтириш ишларини ташкил этишда 4 та асосий компонентларга алоҳида эътибор қаратиш зарур.

1. Ўқувчиларга замонавий касблар ҳақида тушунчалар бериш.
2. Ўқувчилар қизиқишлари, қобилияти ва касбга мойиллигини аниқлаш бўйича тест.
3. Меҳнат бозори ҳақида маълумот бериш.
4. Касбга йўналтириш бўйича амалий тадбирлар (экскурсия, соҳа мутахассислари билан учрашувлар ва бошқалар).

Шу ўринда мазкур тадқиқот олиб бориш жараёнида бир нечта жаҳоннинг илғор давлатлари тажрибалари ўрганиб чиқилди. Ривожланган давлатларда мактаб ўқувчиларини касбга йўналтириш, бепул касбга йўналтирувчи платформалар ва сайтларини ишлаб чиқиш долзарб вазифалар этиб белгиланган.

Жумладан, таълимнинг бошқарув шаклларига кўра Ўзбекистонга яқин бўлган Россия Федерациясининг тажрибаси шуни кўрсатадики, мактаб ўқувчиларини иш билан таъминлаш уларни ўз қизиқишлари даражасида касбга йўналтириш ҳамда ҳозирда мавжуд бўлган ва эҳтиёжи баланд касблар

тўғрисида маълумот бериш учун бепул касбга йўналтирувчи платформалар ва сайтлар мавжуд бўлиб, унда мактаб ўқувчилари бевосита корхона ва компания эгалари, иш берувчилар билан мулоқот қилиб, улар тарафидан тақдим этилган савол ва кейсларга онлайн тарзда жавоб бериб ўз билим ва касбга лаёқатлилигини текшириши мумкин.

Германияда ўқувчиларни касбга ўргатиш бўйича жаҳонда еткачи давлатлардан ҳисобланади. Аҳолисининг деярили ярми камида битта касб-ҳунар эгаси ҳисобланади.

Германия мактабларида касбга йўналтириш ўқувчиларни турли касблар ва меҳнат турлари билан таништириш, уларнинг мойиллиги ва қобилиятига мувофиқ бўлажак мутахассисликни танлашда ёрдам беришга асосланган. Касбга йўналтириш ўқувчилар орасида тест синовлари, сўровлар ўтказиш, корхоналарга экскурсиялар ташкил этиш, турли касб вакиллари билан суҳбатлар ва ота-оналар билан биргаликдаги тадбирлар ўтказиш орқали амалга оширилади.

Касбга йўналтиришда ўқувчилар орасида “Иш дафтари” ни юритиш амалиёти жорий этилган бўлиб, унда ўқувчи оиласи, шахсий қизиқишлари, орзулари, касбий қизиқишлари ҳақида умумий маълумотларни ёзиб боради. Ўқувчининг академик кўрсаткичлари, унинг тест натижалари ва “Иш дафтари”даги маълумотлар касбга йўналтириш бўйича маслаҳатлар олишда асос бўлиб хизмат қилади.

Буюк Британияда “Gatsby” номли васийлик фонди 6 та ривожланган давлатларнинг (Нидерландия, Германия, Гонгонг, Финляндия, Канада ва Ирландия) касбга йўналтирувчи лойиҳаларини ва амалга ошираётган ташаббусларини ўрганиб британияликлар учун асосий бўлган ва самарали натижа кўрсатувчи асосий тамойилларини ишлаб чиққан. Унга кўра Буюк Британия ўқувчилари учун ягона бўлган касбга йўналтирувчи дастур ишлаб чиқилган бўлиб, дастур ўз ичига ҳозирги кундаги актуал касблар ҳақида маълумотлар, психологик тестлар, иш берувчи ва олий ўқув юртлари раҳбарлари билан учрашувлар, иш берувчи билан мулоқот ва реал режимда ўз танлаган касби бўйича вазифаларни бажариб ўзига тўғри келган касбни танлаш имкониятини яратади.

Буюк Британия меҳнат ресурсларидан оқилона фойдаланиш бўйича кўп йиллик тажриба тўплаган. Таълим муассасаларида ўқувчиларни касб-ҳунарга йўналтириш бўйича асосий ишлар профессионал маслаҳатчилар томонидан амалга оширилди.

Айнан, биз таклиф этаётган тизим ҳам мазкур давлатлар тажрибасини ўрганган ҳолда, Германияда ташкил этилган “Иш дафтари”нинг аналоги сифатида электрон шаклда яратилган.

Янги авлод болаларининг гаджетлар билан ҳамнафас ўсишини инобатга олиб ҳамда ўқувчиларнинг қизиқиш ва қобилиятларини аниқлаш, уларнинг келажакда муносиб касб эгаси бўлишларига кўмаклашишга қаратилган ягона электрон платформасининг янада ривожлантириш мақсадида унинг мобил иловасини яратиш кўзда тутилади.

Хулоса қилиб шуни айтиш мумкинки, тадқиқот натижасида платформани яратиш орқали мактаб ўқувчиларини вақтини самарали ўтказиш, ўқувчиларга қўшимча билим ва кўникмаларга эга бўлишларига кўмаклашиш, билими ва салоҳиятидан келиб чиққан ҳолда касбга йўналтириш, умумтаълим мактаб ўқувчилари орасида жиноят ва безорликни бартараф этиш ҳамда мактаб битирувчиларини замонавий касбларга йўналтиришга эришилади. Жумладан:

- битирувчилар мазкур платформа ёрдамида барча соҳа касблари бўйича тўлиқ маълумотга эга бўладилар;
- ўқувчиларнинг дунё қараши, шунингдек, касбга бўлган билим ва кўнимкмалари ортади, уларнинг касб танлашдаги салоҳиятлари ошади;
- ўқувчиларни махсус тестлар ёрдамида уларнинг қизиқиш ва қобилиятлари, руҳий ва оиладаги ҳолатини аниқлашга эришилади;
- замонавий касблар йўналишида ўқув курслар базаси шакллантирилади;
- ўқувчилар тўғрисида маълумотларни синф кесимида мониторинги амалга оширилади;
- ўқувчининг барча фанлар бўйича натижалари акс эттириш мақсадида умумтаълим мактаблари ўқувчиларини билимини баҳолаш (kundalik.com) ҳамда мактабларни бошқаришнинг (erp.maktab.uz) электрон тизимлари билан интеграция қилиш таъминланади.

Тадқиқотнинг муҳим самарадорлиги бу мамлакатдаги умумий ўрта таълим мактаблари ўқувчиларининг касбий қизиқиш ва қобилиятларини аниқлаш билан боғлиқ тадбирларни ягона платформада бирлаштириб, натижаларни мониторинг қилиш ва уларга асосан таълим тизимини янада ривожлантириш учун қарорлар қабул қилишда кўмаклашишдир.

Тадқиқотнинг ижтимоий кўрсатгичи ўқувчи-ёшларни қизиқишларига кўра йўналтириб, эрта молиявий мустақиликка эришишлари орқали уларнинг ўзларига бўлган ишончлари, мавқеи ва тажрибасини ўсишидир. Порталда турли форум ва мусобақалар ўтказиш орқали ўқувчилар орасида соғлом рақобатни ривожлантириш ва мотивациялаш. Бундан ташқари, жамиятимиздаги жиноятчилар ва ахлоқсиз шахсларни камайтириш мақсадида ёшларни бандлигини оширишга эришилади.

Энг асосийси, битирувчиларни келажак касбини аниқлашда ёрдам бериш орқали мамлакатдаги ишсизлик ва камбағаллик кўрсатгичларини камайтириш. Ёшларимизнинг яшаб турган ҳудудидан қатъий назар масофадан туриб ишлаб, яхши даромад топишлари учун имкон яратилади. Натижада меҳнат бозорида

рақобат янада кучайиб, кадрлар ривожланиши орқали мамлакат ривожига хисса қўшилади.

**Фойдаланилган адабиётлар рўйхати:**

1. Ўзбекистон Республикасининг “Таълим тўғрисида”ги қонуни, ЎРҚ-637-сон, 2020 й., https://lex.uz/docs/5013007

2. А.Усмонов, “Ўқувчиларни касб-ҳунарга мақсадли йўналтириш истиқболда меҳнат бозоридаги муаммоларни бартараф этишнинг муҳим омили”

3. Б.Саидов, А.Раджиев ва бошқалар: “Касбга йўналтириш: муаммо ва ечимлар”, А.Авлоний номидаги педагогларни касбий ривожлантириш ва янги методикаларга ўргатиш илмий-тадқиқот институти, услубий қўланма.

4. Профориентационная работа зарубежный опыт”/Ёшлар муаммоларини ўрганиш ва истиқболли кадрларни тайёрлаш институти – 2022 й. 11-бет.

5. https://gtmarket.ru/ratings/education-index

6. www.profguide.io

7. www.gatsby.org.uk

8.

## INNOVATSIYON MUHITNI RIVOJLANTIRISHDA BO‘LAJAK BOSHLANG‘ICH SINF O‘QITUVCHILARINI BOSHQARUV FAOLIYATIGA TAYYORLASHDA RAQAMILI TEXNOLOGIYALARNING O’RNI.

**Avezova Rohila Ruzimboyevna**
Toshkent Kimyo xalqaro universiteti
“Pedagogika va psixologiya” kafedrasi katta o‘qituvchisi
Telefon: +99894 939 3035
r.avezova@kiut.uz

**ANNOTATSIYA.** Bugungi kunda innovatsion ta’lim muhitini rivojlantirishda bo‘lajak boshlang’ich sinf o‘qituvchisining boshqaruv faoliyatiga tayyorlashda raqamli texnologiyalarini o‘rganish muhim bo‘lmoqda. Maqolada boshqaruv faoliyatiga tayyorlashda raqamli texnologiyalaridan foydalanishning asosiy yo’llari va o’ziga xos bo’lgan jihatlar tahlili keltirilgan.

**Kalit so‘zlar:** bo'lajak boshlang’ich sinf o’qituvchisi, boshqaruv faoliyati, raqamli texnologiya, texnik va texnologik bilimlar,masofaviy ta’lim.

**АННОТАЦИЯ.** Сегодня в развитии инновационной образовательной среды важное значение приобретает изучение цифровых технологий в подготовке будущего учителя начальных классов к управленческой деятельности. В статье представлен анализ основных путей и специфических

аспектов использования цифровых технологий при подготовке к управленческой деятельности.

**Ключевые слова:** будущий учитель начальных классов, управленческая деятельность, цифровые технологии, технические и технологические знания.переводчик, дистанционное обучение.

**ANNOTATSIYA.** Today, in the development of an innovative educational environment, it is becoming important to study digital technologies in preparation for the management activities of the future elementary school teacher. The article presents an analysis of the main ways of using digital technologies in the preparation of management activities and aspects that are specific.

**Keywords:** future elementary school teacher, management activities, digital technology, technical and technological knowledge, distance learning

Raqamli texnologiyalar hayotimizga shunchalik singib ketdiki, bugungi kunda nafaqat kundalik faoliyatimiz, balki ijtimoiy-iqtisodiy sohalar rivojini ham ularsiz tasavvur qilib bo'lmaydi. Shu jihatdan, mamlakatimiz Prezidenti Shavkat Mirziyoev ta`kidlaganidek, “Taraqqiyotga erishish uchun raqamli bilimlar va zamonaviy axborot texnologiyalarini egallashimiz zarur va shart. Bu bizga yuksalishning eng qisqa yo'lidan borish imkoniyatini beradi. Tabiiyki, boshqa sohalarda bo'lgani singari kabi raqamli texnologiyalarni ta’lim sohasida joriy etish ham muhim bo’lmoqda. Xususan, tizimda yagona elektron platformani yaratish orqali ma'lumotlarni kiritish, to'plash, shakllantirish, tahlil qilishning zamonaviy uslubi yo'lga qo'yilmoqda. Hozirda ta’lim sifatini ko’tarishda ta’limni raqamlashtirish jarayoni boshlangan.

Raqamli texnologiyani o’zi nima degan savolga quyidagicha javob beramiz: bu – xo’jalik yuritishning bir zamonaviy shakli bo’lib. unda ishlab chiqarish va boshqarishning asosiy faktori sifatida raqamli ko’rinishdagi katta ma’lumotlar majmui va ularni qayta ishlash jarayoni xizmat qiladi.

Biz zamonaviy universitetda raqamli texnologiyalardan foydalanishning uchta jihatlariga e’tibor qaratishim muhimdir:

- ✓ raqamli texnologiyalar yordamida o‘qitish;
- ✓ raqamli texnologiyalarni shaxs va ta’lim muassasasining ta’lim boshqaruvida qo‘llash
- ✓ professional maqsadlar uchun raqamli o‘qitish

Innovatsion ta’lim muhitini rivojlantirishda bo‘lajak boshlang’ich sinf o‘qituvchilarini boshqaruv faoliyatiga tayyorlashda raqamli texnologiyalari bilishi va amaliyotda qo’llay olishi zarurdir. Bo‘lajak boshlang’ich sinf o’qituvchisi tashqi muhitdagi turli-tuman narsa va hodisalarni idrok qilar ekan, hech vaqt bu narsalarga batamom befarq bo‘lmasligi muhimdir.

Innovatsion ta’lim muhitini rivojlantirishda bo‘lajak boshlang’ich sinf o‘qituvchilarini boshqaruv faoliyatiga tayyorlashda raqamli texnologiyalarga oid bir qancha yondashuvlar mavjud bo’lib ular qatoriga quyidagilarni kiritish mumkin:

Tariximizga nazar tashlasak, Abu Rayhon Beruniy bobomiz boshqaruv bo’yicha o‘zining «Hindiston» asarida ushbu g‘oyani ilgari suradi: «Tabiati jihatidan boshqarish va siyosat ishlariga qiziquvchi, boshliq bo‘lishga fazilat va kuchi bilan haqli, fikr va maqsadda sabotli, davlatni o‘zidan keyingilarga qoldirib, ularning o‘z ota-bobolariga qarshi bo‘lmasliklarini maqsad qilib olgan kishi tomonidan berilgan har bir buyruq, buyurilgan kishi oldida turg‘un tog‘lar singari mahkam bo‘lib, u buyruqqa ko‘p vaqtlar va uzoq zamonlar o‘tsada, keyingilar ham bo‘ysunadilar» Allomamizning fikricha, tabiatan boshqarishga moyil bo‘lgan hokim o‘z fikri va qarashlarida qat'iy bo‘lishi, o‘z ishlarini amalga oshirishda donishmandlar tomonidan bildirilgan ilg‘or mulohazalarga bo‘ysunishi lozim. dagi akademik daraja uchun imtihon topshirishlariga ruxsat etilgan.

“Raqamli O‘zbekiston — 2030” strategiyasini tasdiqlash va uni samarali amalga oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 5-oktabrdagi PF-6079-son Farmonida ham raqamli ta’limni rivojlantirishda oliy o‘quv yurtlarida masofaviy ta’lim mexanizmlarini bosqichma-bosqich joriy etish choralarini ko‘rishni, raqamli ko‘nikmalarga bo‘lgan talablarni hisobga olgan holda ta’lim tizimining professional standartlarini qayta ko‘rib chiqish va tasdiqlash vazifalari belgilangan.

*Masofaviy ta'lim* texnologiyasi 1969 yilda Angliya premer-ministri G.Vilson tashabbusiga ko‘ra shakllantirilgan deb hisoblanadi. Ammo masofadan o‘qitish ancha oldinroq, ya'ni, birinchi barqaror, muntazam pochta aloqasining shakllanish davrida yuzaga kelgan. 1858 yildan boshlab London universitetida barcha barcha xohlovchilarga ularning mustaqil bilim olishlari, barcha ixtisosliklar va barcha sohalardagi akademik daraja uchun imtihon topshirishlariga ruxsat etilgan. 1938 yildan buyon Sirtqi ta’lim bo’yicha Xalqaro kengash, 1982 yildan boshlab, Masofaviy ta’lim bo’yicha Xalqaro Kengash nomi bilan mashhur xalqaro ta’lim tashkilotlari sifatida faoliyat ko’rsatmoqda..

Adabiyotlar tahlili shuni ko’rsatadiki boshlang’ich sinf o’qituvchisi boshqaruvchi sifatida darsliklarni o’qish hamda uni tahlil qilishi muhimdir,

Bo‘lajak boshlang‘ich sinf o‘qituvchisining boshqaruvchilik kompetentli - gining takomillashtirish uchun raqamli texnologiyalar bilishi va amaliyotda qo’llash olishi maqsadlidir.

Raqamli texnologiyalar orqali ta’lim berilsa ta’lim oluvchilarga ta’lim olish usullari osonlashmoqda. Bunda esa ta’lim tizimi vostilari rolini multimediyalar, kodoskop, kompyuter, noutbuk, internetga ulangan televizorlar, telefon liniyalar, smart doska, proyektorlar bajarib beradi. Ta’lim beruvchilarga bunday vositalar sinf va sinfdan tashqari faoliyatlarda ta’lim sifatini oshirishni ta’minlaydi. Onlayn darslarda raqamli texnologiyalar qo`llanilishi yaxshi samara berishi hammamizga ma’lum. Masalan, televideniya orqali berib borilgan onlayn darslar raqamli ta’lim olishning bir turi deb hisoblasak bo’ladi.

Innovatsion ta’lim muhitini rivojlantirishda bo’lajak boshlang’ich sinf o’qituvchilarini boshqaruv faoliyatiga tayyorlashda ta`limda raqamli texnologiyalarni o'qitish sifatini saqlab qolgan holda samarali qo'llash uchun nimalar qilish kerak? Savolimizga quyidagicha javob beramiz.

1.Talabalarni axborot-kommunikatsiya texnologiyalarining so'ngi yutuqlarini o'zlashtirishga shart -sharoitlar hamda imkoniyatlar yaratib berishimiz lozim.

2.O'quv jarayonini tashkil etishda raqamli texnologiyalardan foydalanish ko'lamini kengaytirish va axborot resurslari, o'qitish vositalari va masofaviy o'qitish texnologiyalarini rivojlantirish, ijodkor talabalarni universitetni raqamlashtirish loyihalariga jalb qilish zarur.

3.Yuqori samaradorlikka ega raqamli qurilmalar bilan jihozlangan tuzilmalar, o'quv xonalari, laboratoriyalar, mediastudiyalar va boshqalarni o'z ichiga olgan markazlarni tashkil etish hamda unda orttirilgan tajribani ta`lim muassasalarida qo'llay olish muhimdir.

*4.Z*amonaviy texnologiyalari va ta`lim texnologiyalarining mustahkam integratsiyasini ta`minlash, bu borada pedagog kadrlarning kasbiy mahoratini uzluksiz rivojlantirib borish uchun qo'shimcha shart-sharoitlar yaratish.

*5.I*interfaol taqdimot tizimlaridan foydalanish, ma`ruza va seminar, mustaqil ta’lim hamda pedagogik amaliyot jarayonlarida internet bilan bog'liq holda interfaol, mul`timediali taqdimotlarni ishlab chiqish videokonferentsaloqa tizimlari, virtual zallar, elektron resurslardan foydalanib istalgan vaqtda masofaviy o'qitish jarayonini amalga oshirish uchun talabalarga kurslarni tashkil qilish va o'tkazish.

*6.B*ulutli texnologiyalar, virtual voqelik, kengaytirilgan voqelikdan foydalanish hamda didaktik materiallar va tajriba dizaynlarini ishlab chiqishda 3D printerini qo'llash, raqamli didaktika va raqamli ta`lim modellarini qo'llash, talabalar uchun loyihalar, ilmiy izlanishlar va boshqalarini muhokama qilish uchun ilmiy veb-saytlar ishlab chiqish lozim.

Shunday ekan, bo’lajak boshlang’ich sinf o’qituvchilari ya’ni talabalar raqamli ta’limda quyidagi bilimlarga ega bo’ladi:

- ✓ xohlagan joyida va xohlagan vaqtida ta’lim olish imkoniga ega;
- ✓ internetdan axborot olish va undan foydalanish madaniyati shakllanadi;
- ✓ ta’lim tizimini yangi bosqichga ko`taradi;
- ✓ vaqt va mablag` sarfini keskin kamaytiradi;
- ✓ “raqamli dunyo”da yo`qolib qolmaslik va yaxshi ish topishda ustunliklarga ega bo`lishgi kabilardir.

Shundagina, biz raqamli texnologiyalardan foydalanib ta`lim sifatini tushirmaganholda talaba-yoshlarga bugungi kun talabi darajasida bilim olishlariga erishamiz

Bugungi kunda raqamli texnologiyalar shiddat bilan rivojlanib boryapti va har bir sohada zamon bilan hamqadam odimlashni taqozo etadi. Xulosa qilib aytganda, ta’lim tizimida raqamli texnologiyalar ta’lim resurslarini yaratishga xizmat qiladi.

Bular elektron o‘quv qo‘llanmalari, interaktiv to‘plamlar, lug‘atlar va ma’lumotnomalar shaklida o‘qituvchiga darsni qiziqarli olib borish va o‘quvchi va talabalarga materialni muvaffaqiyatli o‘rganishga yordam beradi.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI


1. Raqamli O‘zbekiston — 2030” strategiyasini tasdiqlash va uni samarali amalga oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 5-oktabrdagi PF-6079-son Farmoni

2. N. D. Mirzahmedova Raqamli texnologiyalarining ta’lim sohasida qo’llanilishi ilmiy maqolasi Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences VOLUME 2 | ISSUE 5/2 ISSN 2181-1784 Scientific Journal Impact Factor SJIF 2022 may .-539-bet

3.Muslimov N.A, .Usmonboeva M, .Mirsolieva M “Innovasion ta'lim texnologiyalari va pedagogik kompetentlik” moduli bo‘yicha O‘QUV-USLUBIY MAJMUA T-2016. 208- bet

4.Тураева, Д. Р. (2021). ПСИХОЛОГИЧЕСКИЕ ОСОБЕННОСТИ СТИЛЕЙ ДЕЯТЕЛЬНОСТИ ПЕДАГОГОВ. In Приоритетные направления развития спорта, туризма, образования инауки (pp. 555-560).

5.Тураева, Д. Р. (2018). СТИЛИ ДЕЯТЕЛЬНОСТИ ПЕДАГОГОВ В СИСТЕМЕ «ПЕДАГОГ-УЧАЩИЙСЯ»-КАК ПРЕДМЕТ ИССЛЕДОВАНИЯ. In Международная научно-техническая конференция молодых ученых БГТУ им. ВГ Шухова (pp. 5628-5634).


## AKADEMIK VA RAQAMLI SAVODXONLIKNI INTEGRATSIYALASH ORQALI TALABALARNING O‘QUV-TADQIQOT KOMPETENSIYALARINI RIVOJLANTIRISH


Murtazayeva Umida Isakulovna

Muhammad al-Xorazmiy nomidagi Toshkent axborot texnologiyalari universiteti Samarqand filiali katta o‘qituvchisi

E-mail: **murtazayeva1982@yandex.ru**



**Annotatsiya.** Ushbu maqolada akademik va raqamli savodxonlikning integratsiyalashishining talabalarning o‘quv-tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishdagi ahamiyati tahlil qilingan. Integratsiyalangan ta’lim yondashuvlari talabalarga nafaqat zarur akademik bilimlarni egallashga, balki zamonaviy raqamli jamiyatda muvaffaqiyatli faoliyat olib borish uchun zarur bo‘lgan ko‘nikmalarni rivojlantirish imkonini ham beradi. Maqolada ta’lim muassasalari tomonidan zamonaviy ta’lim texnologiyalarini qo‘llab-quvvatlab, talabalarning innovatsion fikrlashini rivojlantirish va mustaqil tadqiqot olib borish qobiliyatini oshirishga qaratilgan yondoshuvlar ko‘rib chiqilgan.

**Kalit so‘z va iboralar:** akademik savodxonlik, raqamli savodxonlik, o‘quv-tadqiqot kompetensiyalar, integratsiyalangan ta’lim, innovatsion fikrlash, mustaqil tadqiqot.

Zamonaviy ta’lim tizimi talabalardan nafaqat o‘quv jarayonida chuqur bilim olishni, balki o‘quv-tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishni ham talab qiladi. Bu kompetensiyalarni rivojlantirish uchun esa akademik va raqamli savodxonlikni integratsiyalash muhim ahamiyat kasb etadi. Ushbu maqolada akademik va raqamli savodxonlikni uyg‘unlashtirish orqali talabalarning o‘quv-tadqiqot qobiliyatlarini qanday rivojlantirish mumkinligi haqida so‘z yuritiladi.

Ta’lim va savodxonlik bo‘yicha munozaralarning keng to‘lqini va ushbu sohadagi ko‘plab xalqaro fanlararo tadqiqotlar yangi ming yillikning boshida dunyoda XXI asr mutaxassislarining savodxonligi to‘g‘risida tubdan yangi tushuncha paydo bo‘lishiga olib keldi [1]. Ushbu konsepsiyaga ko‘ra, “yangi savodxonlik” ikki jihatga bo‘linadi: akademik savodxonlik va raqamli savodxonlik. Akademik savodxonlik [2] deganda, birinchi navbatda, ramziy, matnli til faoliyati bilan bog‘liq bo‘lgan murakkab ko‘nikmalar tushuniladi, bu nafaqat turli xil ma’lumotlarni tanqidiy baholash, tahlil qilish va to‘g‘ri talqin qilish, balki yangi bilimlarni ishlab chiqarish, o‘z fikrlarini ilgari surish, asoslash va mantiqiy tartibga solish imkonini beradi. Raqamli savodxonlik deganda turli multimedia vositalari orqali aloqa bilan bog‘liq kompleks ko‘nikmalar tushuniladi [3].

Akademik savodxonlik talabalarning o‘quv - tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishda asosiy o‘rin tutadi. Bu ko‘nikmalar o‘z ichiga axborotni tanqidiy tahlil qilish, ilmiy ishlar yozish, manbalarni to‘g‘ri tanlash va ulardan foydalanish, shuningdek, akademik bahslarda ishtirok etishni oladi. Akademik savodxonlik talabalarni tadqiqot faoliyatiga jalb qilishga yordam beradi, bu esa ularning ilmiy dunyoqarashini kengaytiradi.

Raqamli savodxonlik ham o‘quv-tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishda muhim rol o‘ynaydi. Axborotni izlash, baholash va qayta ishlash, shuningdek, raqamli vositalardan foydalanib tadqiqot natijalarini taqdim etish qobiliyati bugungi kunda juda zarur. Raqamli texnologiyalar talabalarga zamonaviy tadqiqot metodlarini qo‘llash imkoniyatini beradi, bu esa ularning tadqiqotchilik ko‘nikmalarini yanada rivojlantiradi.

Akademik va raqamli savodxonlikni integratsiyalash o‘quv-tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishda bir necha jihatlari mavjud:

*1. Tanqidiy fikrlashni kuchaytirish.* Akademik va raqamli savodxonlikning integratsiyasi talabalarning tanqidiy fikrlash qobiliyatini kuchaytiradi. Hozirgi zamonda internetda katta miqdordagi axborot mavjud bo‘lib, uning har doim ham ishonchli va ilmiy qiymati yuqori emas. Talabalarga axborotni tahlil qilish, uning haqiqiyligini aniqlash, manbalarni tekshirish va ularning ilmiy asoslanganligini

baholash muhimdir. Bu jarayonda raqamli savodxonlik ko‘nikmalari, masalan, ishonchli manbalarni topish, ularni tekshirish va turli xil ma’lumotlarni taqqoslash qobiliyatlari o‘quvchilarga yordam beradi. Tanqidiy fikrlashni rivojlantirish nafaqat tadqiqotlarda, balki kundalik hayotda ham muhim ahamiyatga ega.

*2. Samarali axborot boshqaruvi.* Raqamli vositalar talabalarga axborotni samarali izlash, to‘plash va tashkil qilish imkonini beradi. Bu jarayon ularning tadqiqot ishlarini yengillashtiradi va samaradorligini oshiradi. Talabalar turli xil axborot manbalaridan foydalanib, tegishli ma’lumotlarni saralash va joylashtirish usullarini o‘rganadilar. Masalan, referatlar yozishda va ilmiy maqolalar tayyorlashda axborotni tizimlashtirish va sarlash ko‘nikmalari katta ahamiyatga ega. Buning natijasida talabalar o‘z bilimlarini yangilab, yangi ma’lumotlarni tez va samarali o‘zlashtirish imkoniyatiga ega bo‘ladilar.

*3. Ilmiy tadqiqotlar uchun raqamli vositalardan foydalanish.* Talabalar raqamli texnologiyalardan foydalanib tadqiqot ishlarini olib borishni o‘rganadilar, bu esa ularning amaliy ko‘nikmalarini rivojlantiradi. Zamonaviy ilmiy tadqiqotlar ko‘pincha raqamli vositalardan foydalanishni talab qiladi. Masalan, statistik ma’lumotlarni tahlil qilish, turli grafik va diagrammalarni tuzish, tadqiqot natijalarini vizualizatsiya qilish uchun maxsus dasturlardan foydalanish talab etiladi. Shuningdek, talabalar ilmiy ma’lumotlar bazalaridan foydalanib, zamonaviy tadqiqotlar va maqolalar bilan tanishish imkoniga ega bo‘ladilar. Bu ularga tadqiqot jarayonini samarali tashkil qilish va yangi bilimlarni yaratish imkoniyatini beradi.

*4. Raqamli kommunikatsiya va hamkorlik.* Onlayn platformalar orqali talabalar tadqiqot natijalarini taqdim etish, muhokama qilish va hamkorlikda ishlash imkoniga ega bo‘ladilar. Raqamli kommunikatsiya vositalari talabalarga nafaqat o‘z ishlarini taqdim etish, balki boshqa tadqiqotchilar bilan aloqada bo‘lish va hamkorlik qilish imkoniyatini beradi. Masalan, onlayn konferensiyalar, vebinarlar, forumlar va ishchi guruhlar orqali ular o‘z fikrlarini boshqalar bilan baham ko‘rib, yangi g‘oyalar va yondashuvlarni o‘rganadilar. Bu esa ularning ilmiy faoliyatini yanada rivojlantirish va jamoaviy ishlash ko‘nikmalarini oshirishga xizmat qiladi. Hamkorlikda ishlash ko‘nikmalari talabalarning ijtimoiy va professional malakasini oshirishda muhim ahamiyatga ega.

Akademik va raqamli savodxonlikni integratsiyalash bo‘yicha bir necha muvaffaqiyatli misollar mavjud:

- Onlayn kurslar va platformalar: Coursera, edX va boshqa platformalar akademik bilimlarni amaliy raqamli ko‘nikmalar bilan uyg‘unlashtirgan kurslarni taklif qiladi. Bu talabalarga o‘z o‘quv-tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishda yordam beradi.

- Raqamli tadqiqot loyihalari: Universitetlarda talabalar fan mavzulariga bag‘ishlangan raqamli loyihalar yaratish orqali o‘z tadqiqotchilik ko‘nikmalarini rivojlantiradilar.

- Axborot savodxonligi kurslari: Axborot savodxonligi bo‘yicha kurslar axborotni izlash, baholash va foydalanishni o‘rganishni o‘z ichiga oladi, bu esa talabalarning tadqiqot qobiliyatlarini oshiradi.

Akademik va raqamli savodxonlikning birgalikdagi qo‘llanilishi talabalarning o‘quv-tadqiqot kompetensiyalarini rivojlantirishda muhim qadamdir. Bu integratsiya talabalarga nafaqat zarur akademik bilimlarni egallashga, balki zamonaviy raqamli jamiyatda muvaffaqiyatli faoliyat olib borish uchun zarur bo‘lgan ko‘nikmalarni rivojlantirish imkonini ham beradi.

Akademik savodxonlik talabalarga ilmiy adabiyotlarni o‘qish, ularni tahlil qilish, tadqiqot ishlarini yozish va ilmiy fikrlarni to‘g‘ri ifodalash imkoniyatini beradi. Shu bilan birga, raqamli savodxonlik ularga turli xil raqamli vositalardan foydalanish, internetda axborot qidirish, ma’lumotlarni boshqarish va vizualizatsiya qilish, shuningdek, raqamli platforma orqali hamkorlikda ishlash ko‘nikmalarini rivojlantiradi.

Hozirgi zamonda ta’lim muassasalari bu jarayonning ahamiyatini to‘la tushunib, o‘z talabalarining har tomonlama rivojlanishiga yordam beradigan integratsiyalangan ta’lim yondashuvlarini rivojlantirish va joriy etishni davom ettirmoqda. Masalan, onlayn va offlayn ta’limning birgalikda qo‘llanilishi, axborot texnologiyalari va internet resurslaridan foydalanish, talabalarga tadqiqot ishlarini mustaqil ravishda amalga oshirish imkoniyatini yaratish bu sohada muhim ahamiyatga ega. Integratsiyalangan ta’lim yondashuvlari talabalarning innovatsion fikrlashini rivojlantirishga, mustaqil tadqiqot olib borish qobiliyatini oshirishga va ularni kelajakdagi kasbiy faoliyatlariga tayyorlashga qaratilgan. Bu jarayonda ta’lim muassasalari zamonaviy ta’lim texnologiyalarini qo‘llab-quvvatlab, talabalarga yuqori malakali va raqamli savodxon mutaxassis bo‘lib yetishishga yordam bermoqda.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**

1. Короткина И.Б. Академическая грамотность и система оценки в парадигме образования // Ценности и смыслы. 2017. № 5(51). С. 20–31.

2. Buckingham D. Defining digital literacy // Digital Kompetanse. 2006. No. 1(4). P. 263–276.

3. Goodfellow R. Literacy, literacies and the digital in higher education // Teaching in Higher Education, 2011. Vol. 16. No. 1. P. 131–144.

moslashtirishga va ularning intellektual rivojlanishiga imkon beradigan usullar, uslublarini yaratishi kerak.

Kognitiv texnologiyalar, metodlar, algoritimlar va dasturlar tizimi sifatida talabalarning amaliy muammolarini hal qilishda kognitiv qobiliyatlarini modellashtirish va oshirish imkonini oshiradi. Masalan, ma‘lumotlar va bilimlar massivlarida naqshlarni aniqlash va identifikatsiyalash, murakkab tizimlarni loyihalash, ma‘umotlarning yetarli emasligi sharoitida qarorlar qabul qilish. Kognitiv texnologiyalarning o‘ziga xos xususiyati ularning talabalarning intelektual qobiliyati uning tasavvurini rivojlantirishga qaratilganligi bilan bog‘liq. Shunday qilib tabiiyki biz o‘zimizni ta‘lim texnologiyalari ya‘ni fikrlash qobiliyatini shakllantiradigan fundamental kognitiv qobiliyatlar bilan bog‘liq texnologiyalar soxasida topamiz. Natijada biz tavsiflovchi protseduralar bilan bir qatorda amalga oshirish imkoniyatiga ham ega bo‘lamiz, bunda tushunish ko‘nikmalari shakllantiriladi.

Fiziologiya fanidan seminar darslarni tashkil qilish va o‘tkazish misolida interfaol kognitiv ta‘lim texnologiyalaridan foydalanishni ko‘rib chiqamiz. Hozirda oily o‘quv yurtlarida o‘quv soatlari davomiyligi 1,5 soatni tashkil qiladi. Bunda talabalar diqqatini qanday saqlash kerak? Multimedia proyektori va turli guruhlarning o‘zaro ta‘sir qilish usullarini bilish yordamga keladi. Dars mavzusini samarali idrok etish uchun birinchi navbatda hissiy muhitni yaratish kerak. Ushbu maqsadlar uchun kichik ma‘ruza yoki videofilmni ko‘rish va muhokama qilish kabi interfaol shakllardan foydalaniladi.

Videofilmlarni ko‘rish va muhokama qilish- mashg‘ulotlarda badiiy va hujjatli videofilmlardan, ulardagi fragmentlardan foydalanishdir. Tegishli mazmundagi videofilmlardan darsning istalgan bosqichida uning mazmuni va maqsadiga muvofiq ishlatilinadi. Videofilmni namoyish etishdan oldin talabalarga bir nechta (3-5 tacha) asosiy savollar beriladi. Bu esa keying muhokama uchun asos bo‘ladi. Siz videofilmlarni oldindan tanlangan kadrlarda to‘xtatib muhokama qilishingiz mumkin. Oxir oqibat talabalar bilan birgalikda natijalarni umumlashtirish va chiqarilgan xulosalarni aytish juda muhimdir. Kichik ma‘ruza nazariy materiallarni taqdim etishning samarali shakllaridan biridir. Aslini olganda matn va grafik materiallardan iborat sifatli taqdimot bo‘lib, uning namoyishini o‘qituvchi berilgan mavzular bo‘yicha suhbat bilan birga olib boradi.

Kichik ma‘ruzalar va videofilmlar bir xil dars moduliga talluqli bo,lib, bir-birini almashtirishi va bir-birini to‘ldirishi yoki mustaqil bo‘lishi seminarning turli mavzularini qamrab olishi mumkin. Nazariy materialni mustahkamlash uchun amaliy topshiriqlar bajariladi. Mashqlarni bajarishda kichik guruhlarda ishlash, ijodiy topshiriolar va keys metodi kabi usullardan foydalaniladi. Kichik guruhlarda ishlash eng ommabop usullardan biridir, chunki u barcha talabalarga (shu jumladan

yatchanlarga) darsda faol qatnashishni, hamkorlik va shaxslararo muloqot ko‘nikmalarini beradi.

Xulosa qilib aytganda, fiziologiya fanni o‘qitishda kognitiv ta‘lim texnologiyalardan foydalanish talabalarni tafakkurini rivojlantiradi undan tashqari ta‘lim oldida turgan qiyinchiliklariga qaramay interaktiv ta‘lim professional ta‘limning barcha sohalarini qamrab olmoqda, chunki u ta‘lim jarayonining sermahsulligini, emotsional to‘yinganligini, shaxsiy rivojlanganligini orttiradi, bunda ta‘lim sifati ham oshadi.

**Foydalangan adabiyotlar**


1. Mahliyo, D. (2023). MEDIA DISCOURSE: MEDIA TRANSLATION AND NECESSITY OF STUDYING IT. Лучшие интеллектуальные исследования, 9(3), 211-214 .

2. Doniyorova, G. S. (2023). SOME THOUGHTS ABOUT PROFITABLE PLANTS OF UZBEKISTAN: ON THE EXAMPLE OF KAVRAK «ОБРАЗОВАНИЕ И НАУКА В XXI ВЕКЕ».

3.Mahliyo, D. (2023). THEORETICAL ORIENTATIONS TO L2 METHODS & APPROACHES. SCIENTIFIC ASPECTS AND TRENDS IN THE FIELD OF SCIENTIFIC RESEARCH, 1(7), 66-69.

4. Mahliyo, D. (2023). MORPHEMES: TYPES AND USAGE. INNOVATION IN THE MODERN EDUCATION SYSTEM, 3(27), 530-533 .

5. Mahliyo, D. (2022). THE DIFFERENCES BETWEEN ESP AND ESL FOR STUDYING LANGUAGES, IJTIMOIY FANLARDA INNOVASIYA ONLAYN ILMIY JURNALI, 2(1), 139-142 .

6. Omanov, P. (2021). DEVELOPMENT OF STUDENTS' SOCIO-CULTURAL COMPETENCE IN ENGLISH TEACHING THROUGH AUTHENTIC VIDEO MATERIALS. Academic research in educational sciences, 2(9), 1085-1100.

7. Mambetnazarov, A. (2021). АНАЛИЗ ПОКАЗАТЕЛЕЙ ФИЗИЧЕСКОГО РАЗВИТИЯ ДЕВОЧЕК ПОД ВЛИЯНИЕМ АНТРОПОГЕННЫХ НАГРУЗОК КАРАКАЛПАКСТАНА. *Журнал «Вестник физической культуры и спорта» Нукусского филиала Узбекского государственного университета физической культуры и спорта*, *2*(2-3), 180-181.

8. Mambetnazarov, A. (2021). THE FEATURES OF FUNCTIONAL INDICATORS OF ADOLESCENTS IN THE ENVIRONMENTAL CONDITIONS OF THE ARAL SEA REGION. *Журнал «Вестник физической культуры и спорта» Нукусского филиала Узбекского государственного университета физической культуры и спорта*, *2*(2-3), 203-2024.

9. Мамбетназаров, А.А. Зверобой-лекарственное растение. In *Естественные и медицинские науки. Студенческий научный форум* (pp. 4-8).

# FANLARNI O'QITISH JARAYONIDA BULUTLI TEXNOLOGIYALARIDAN FOYDALANISH

**G'oziyev Quyosh Azamatovich**
Namangan davlat universiteti
Amaliy matemtika va RT kafedrasi o'qituvchisi
E-mail: hilol200218@gmail.com
Telefon raqami:+998 93 705 1714

**Annotasiya**. Raqamli texnologiyalarning jadal rivojlanishi oliy ta'limning an'anaviy tizimini o'zgartirishga olib keldi. Ta'lim jarayonida Internet resurslaridan foydalanish uzoq vaqtdan beri turli darajadagi va profildagi ta'lim muassasalari uchun odatiy holga aylangan. Masofaviy ta'limning rivojlanishiga yangi ta'lim platformalari va xizmatlarining doimiy rivojlanishi yordam beradi. Maqolada Google Classroom xizmati imkoniyatlaridan foydalanib o'quv jarayonida ta'lim sifati va samaradorligini oshirish masalasi o'rganilgan.

**Kalit so'zlar**: o'quv jarayonini tashkil etish, Google Classroom, ta'lim platformasi, Internet-resurs, ta'lim sifati va samaradorligi.

**Аннотация.** Стремительное развитие цифровых технологий обусловило трансформацию традиционной системы получения высшего образования. Использование Интернет-ресурсов в учебном процессе уже давно стало нормой для образовательных учреждений разного уровня и профиля. Развитию дистанционного обучения способствует постоянная разработка новых образовательных платформ и сервисов. В статье рассматривается вопрос повышения качества и эффективности обучения в образовательном процессе с использованием возможностей сервиса Google Classroom.

**Ключевые слова:** организация учебного процесса, Google Classroom, образовательная платформа, Интернет-ресурс, эффективность обучения

**Abstract.** The rapid development of digital technologies led to the transformation of the traditional system of higher education. The use of Internet resources in the educational process has long become the norm for educational institutions of different levels and profiles. The constant design of new educational platforms and services promotes the development of distance learning. Overview of the functionality and features of the service Google Classroom in the improvement of efficiency of educational process.

**Keywords:** organization of the educational process, Google Classroom, educational platform, Internet resource, learning efficiency

Bugungi kunda o'quv jarayonini zamonaviy o'qitish texnologiyalaridan foydalanmasdan tashkil etish mumkin emas. Ta'lim va tarbiyaning eng dolzarb vazifasi XXI asrdagi insonning aqliy qobiliyatlari va insoniy fazilatlarini shakllatirish orqali aniqlanadigan talabalarining kompetentligini oshirishdan iborat: mas'uliyat, boshqalarning fikr-mulohazalariga nisbatan bag'rikenglik, muloqot

qobiliyati, o'zo'zini rivojlantirish qobiliyati, fikrlashni rivojlantirish, turli xil shakllarda va turli xil yo'llar bilan ma'lumotlarni topish, tahlil qilish, boshqarish, integratsiya, baholash va yaratish qobiliyati, jamoada ishlash qobiliyati, muammolarni yechish va hal qilish qobiliyati [2]. Ko'rsatilgan muammoni hal qilish uchun o'quv jarayoniga zamonaviy ta'lim texnologiyalari bilan integratsiyalashgan axborot texnlogiyalaridan foydalanish tavsiya etiladi.

Ta'lim muassasalari o'quv jarayonini kompyuter texnologiyalari va dasturiy ta'minotning eng so'nggi yangiliklari bilan ta'minlash muammosiga duch kelmoqdalar, bu tegishli axborot xizmatini ta'minlash uchun katta moddiy xarajatlarni talab qiladi. Rivojlangan xorijiy mamlakatlar tajribasi shuni ko'rsatadiki, ta'lim jarayoniga "bulutli hisoblash"ni joriy etish ta'limni kompyuterlashtirish muammolarini hal etishga ko'mak beradi. Hozirgi kunda ommabop bo'lgan "bulutli hisoblash" atamasi IT sohasida 2008 yildan beri qo'llanilib keladi. Bularga talabalar va o'qituvchilar uchun bepul veb-xosting xizmatlari kiradi.

O'quv jarayonida bu texnologiyalardan maksimal darajada foydalanish talabalarning IT texnologiyalaridan mukammal foydalana oladigan kadrlar sifatida yetishib chiqishida eng yaxshi vosita hisoblanadi. Web-xizmatlarga jamoaviy aloqalarni qo'llab-quvvatlovchi tarmoq dasturi sifatida qaraladi. Ulardan o'quv jarayonida va talabalarni ta'lim jarayoniga tayyorlashda samarali foydalanish mumkin.

Google Classroom – o'quv jarayonini tashkil qilishdagi bulutli ilovadir. Ilova o'qituvchi va talabalar hamkorligiga asoslangan ta'lim jarayonini samarali tashkil qilish imkoniyatini beradi. Google Classroom o'quv jarayonini tashkil qilishning quyidagi keng imkoniyatlarini taqdim etadi:

➢ Google Classroom xizmatida avtorizatsiyadan o'tish va o'z o'quv kursini yaratish;
➢ fanlar bo'yicha turli kurslarni qo'shish;
➢ talabalarni kursga taklif qilish;
➢ sinfda topshiriqlar yaratish, baholash va baholangan topshiriqlarni talabalarga qaytarish.

Google Classroom bilan ham individual, ham jamoaviy turli ta'lim faoliyatini tashkil qilish mumkin. Google Classroom platformasidan foydalanish ta'lim mazmunini yangilashga, pedagogik usullarni kengaytirishga, tabaqalashtirilgan o'qitish texnologiyasini joriy etishga, shuningdek, masofaviy o'qitishni tashkil etishga yordam beradi.

Google texnologiyasining mohiyati talabalarni nafaqat ta'lim tarkibini iste'molchilari sifatida, balki uning faol ijodkorlari sifatida o'quvchining pedagogic jarayonning markazida bo'lishiga yordam beradi. Google korporatsiyasi Internetga ulangan har qanday brauzerdan kirish mumkin bo'lgan ko'plab dasturlar va xizmatlarni ishlab chiqaradi va taqdim etadi[1].

Ta'lim sohasida eng ko'p ishlatiladiganlar quyidagi Google xizmatlari mavjud:

 Google Calendar − onlayn kalendar,

- Google Docs − onlayn matn muharriri,
- Gmail − bepul elektron pochta,
- Google Maps − onlayn xaritalar to’plami,
- Google Sites − vikitexnologiyalarni qo’llovchi bepul xosting,
- Google Translate − onlayn tarjimon ilova,
- YouTube − videoxosting.

Mazkur Google ilovalari talabalar va o’qituvchilarga samarali muloqot qilish va hamkorlik qilish uchun zarur vositalarni taqdim etadi. Foydalanuvchilarning nuqtai nazari bo’yicha ta’limda Google xizmatlaridan foydalanishning asosiy afzalliklari:

- Texnik ta’minotga minimal talablar (birgina talab − Internet tarmog’iga ulanish);
- Google texnologiyasi maxsus dasturlarni sotib olish va ularga xizmat ko’rsatish xarajatlarini talab qilmaydi;
- Google barcha operatsion tizimlar va mijoz dasturlarini qo’llab quvvatlaydi;
- Googlening barcha ilovalari bepul;

Google Classroom ilovasi − o’qituvchi va o’quvchilar o’rtasidagi fan doirasidagi o’zaro muloqot vositasi hisoblanadi. Google Classroom orqali o’qituvchilar yangi kurs yaratish, kursga nazariy va amaliy mashg’ulot materiallarini joylashtirish, mavzu yuzasida test hamda topshiriqlarni joylashtirish, shuningdek ularni qabul qilish va baholash, talabalarga topshiriqlarni yuborishi va ularga izoh berishi, shuningdek, talabalarning fikr-mulohazalarini qabul qilishi kabi imkoniyatlari mavjud.

Google Classroom − LMS sifatida ishlatiladigan ilovalardan biri sanaladi. Google xizmatidan foydalanish va sozlash juda oson. Barcha ma’lumotlar Google xizmatlarida saqlanadi: videodarslar YouTubeda, elektron darsliklar Google Diskda, kurs ishtirokchilari Google dokumentda o’zlarining yozma ishlarini bajaradilar. Google Classroom foydalanuvchiga haqiqatan ham qog’ozsiz ishlarga o’tishga, talabalar jamoasini yaxshilashga va talabalar uchun turli xil ko’rsatmalar berishga, vaqtni tejashga, qog’ozni tejashga va sinfning inverter modelini yaratishga imkon beradi[4].

Google Classroom − o’qituvchi yoki talabalar o’quv jarayonidan tashqarida bo’lganlarida foydali vosita bo’lib, ular dars berishda davom etishlari va o’tkazib yuborilgan darslarni davom ettirishlari mumkin.

Google Classroom ilovasi quyidagi afzalliklarga ega:

- **Oson sozlamalar**: O’qituvchilar kurslar tashkil qilishi, talabalar va boshqa o’qituvchilarni kurslarga taklif qilishi mumkin. Kurs davomida topshiriqlar, e’lonlar va savollarni joylashtirish juda qulay.
- **Qulaylik:** Talabalar topshiriqlarni lentada, kalendarda yoki “Topshriqlar ro’yxat”da ko’rishlari mumkin. Barcha materiallar avtomatik ravishda Google Drivedagi papkalarga joylashadi.
- **Samarali aloqa**: Google Classda o’qituvchilar topshiriqlarni yuklashi, e’lonlar yuborishi va muhokamaga qo’yishi mumkin. Shu o’rinda, ishtirokchilar

ham o'zaro ma'lumot almashishi, kurs lentasida izohlar qo'yishi va elektron pochta orqali muloqot qilishi mumkin. Taqdim etilgan ishlar haqida ma'lumotlar doimiy ravishda yangilanib boriladi, bu o'qituvchilarga topshiriqlarni tezda tekshirish, baholarni belgilash va sharhlar qo'shish imkonini beradi.

➢ **Ommapob servislar bilan integratsiya**: Google Classroom Google Docs, Calendar, Gmail, Drive va Formalar bilan ishlash mumkin.

➢ **Ochiqlik va xavfsizlik**: Classroom bepul xizmatdir. Unda reklama mavjud emas va talabalar uchun materiallar va ma'lumotlar marketing maqsadlarida ishlatilmaydi.

Respublikamizning barcha oliy o'quv yurtlarida ta'limni boshqarish uchun Hemis o'quv platformasi tadbiq etiladi. Bu platformani ishlashi va uni boshqarish uchun katta xarajat talab etiladi. Unga joylashtiriladigan resurslarni hajmi ortib ketmasligi uchun cheklovlar qo'yilgan.

Shuning uchun ta'lim sifatini oshirish va o'qitiladigan fanlarni talabalar tomonidan mukammal o'zlashtirishlari uchun har bir fandan mustaqil ravishda bulutli texnologiya ilovalaridan foydalanib o'quv kontentlarini yaratish kerak.

Biz matematika yo'nalishi talabalari uchun "Dasturlash asoslari" fanidan Google Classroom ilovasida o'quv content(1-rasm) yaratdik.




1-rasm. O'quv content bosh sahifasi

O'quv kontentda kontentni boshqaradigan administrator, o'qituvchi, talabalar va talabalarni ota yoki onalarini foydalanuvchi sifatida biriktirish mumkin. O'quv resursi (2-rasm) sifatida mavzu matni, taqdimot, videodars, amaliy mashg'ulot materiallari va baholash uchun test savollari joylashtirish mumkin.



2-rasm. O’quv resurslari

Google Classroom keng imkoniyatli platforma bo’lishiga qaramay, u bir qator kamchiliklardan xoli emas:

- Google Classroomda talaba (o’quvchi)lar bilan vebinarlar tashkil qilish imkoniyati mavjud emas. O’qituvchi o’quvchilar bilan olnayn uchrashuvlar o’tkazishga imkon beradigan YouTube yoki Google Hangouts xususiyatlaridan foydalanishi mumkin;
- Google Classroom xizmatining ochiq versiyasida elektron jurnal mavjud emas. Ushbu imkoniyat Google Classroomning korporativ foydalanuvchilari uchun mavjud;
- Shaxsiy akkauntlari bo’lgan kurs mualliflari uchun cheklovlar mavjud: kursda qatnashuvchilap soni 250 tadan oshmaslagi va bir kunda 100 tagacha ishtirokchi qo’shilishi mumkin.

Yuqorida e’tirof etilgan kamchiliklarga qaramay, Google Classroomning o’ziga xos afzalliklari ham mavjudki, bu onlayn platformadan o’rta ta’lim maktablarida, qolaversa, oliy ta’lim muassasalarida ham to’laqonli foydalanish mumkin.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. To’rayeva G.H. Google classroom platformasida ishlash bo’yicha metodik tavsiyalar// Uslubiy qo’llanma, Buxoro, 2020

2. Баранова Н. Google Classroom: Как с нуля создавать онлай курсы (версия 2020) //

3. Google classroom как способ организации дистанционного обучения // Материалы к вебинару «Организация дистанционного обучения на Google Classroom». – 23 марта, 2020 г..

4. Инструкция по работе в Google Классе // Материалы вебинара «Google Classroom – простой способ организовать дистанционное обучение». – 11 апреля, 2020 г..

# AXBOROT TEXNOLOGIYALARI VA KASBIY FANLAR INTEGRATSIYASI ASOSIDA RAQAMLI KONTENT YARATISH PEDAGOGIK MUAMMO SIFATIDA.

**G'aniyeva O S.** TDPU.Matematika va ta'limda axborot texnologiyalari kafedrasi o'qituvchisi.

**Mazbutova F Sh** –TDPU. Xorijiy–tillar fakulteti talabasi.

**Annotatsiya.** Ushbu maqolada bugungi jamiyatda raqamli texnologiyalar va ularni kasbiy faoliyatda qo'llash, eng muhimi bugungi kunda ta'lim oluvchilar kasbiy fanlari bo'yicha raqamli texnologiyalar va turli dasturiy ta'minotlardan foydalana olishining ilmiy salohiyatda o'rni haqida fikr yuritilgan. Bo'lajak xorijiy tillar pedagoglari uchun muhim bo'lgan pedagogik dasturiy vositalarni o'rganish va ularni qo'llab raqamli kontent yaratish bo'yicha tavsiyalar maqolamizda o'z aksini topgan. Ta'limda axborot texnologiyalarini kasbiy faoliyatdagi ahamiyati, raqamli texnologiyalarga bo'lgan ehtiyoj va ta'limdagi asosiy raqamlashtirish muhokama qilinadi.

**Kalit so'zlar:** axborot, ta'lim, texnologiya, raqamli texnologiyalar, raqamli kontent, kompyuter, xorijiy tillar, metodologiya, o'quv materillari, dastur.

Raqamli texnologiyalar hayotimizga shunchalik singib ketdiki, bugungi kunda nafaqat kundalik faoliyatimiz, balki ijtimoiy-iqtisodiy sohalar rivojini ham ularsiz tasavvur qilib bo'lmaydi. Tabiiyki, boshqa sohalarda bo'lgani singari kabi raqamli texnologiyalarni kasbiy faoliyatida va bundan tashqari boshqa sohalarda ham joriy etish ham uning faoliyatini tubdan o'zgartirmoqda.

**Аннотация:** В данной статье рассматриваются цифровые технологии в современном обществе и их применение в профессиональной деятельности, а главное, роль студентов в их профессиональных науках в научном потенциале использования цифровых технологий и различного программного обеспечения. В нашей статье отражены рекомендации по изучению педагогических программных средств, важных для будущих педагогов иностранного языка, и созданию с их помощью цифрового контента. В образовании обсуждается значение информационных технологий в профессиональной деятельности, необходимость цифровых технологий и главное цифровизация в образовании.

**Ключевые слова:** информация, образование, технологии, цифровые технологии, цифровой контент, компьютер, иностранные языки, методика, учебные материалы, программа.

**Abstract:** This article discusses digital technologies in modern society and their use in professional activities, and most importantly, the role of students in their professional sciences in the scientific potential of using digital technologies and various software. Our article reflects recommendations for studying pedagogical software tools that are important for future foreign language teachers and creating digital content with their help. In education, the importance of information

technology in professional activities, the need for digital technologies and, most importantly, digitalization in education are discussed.

**Key words:** information, education, technology, digital technologies, digital content, computer, foreign language, methodology, educational material, program.

Tezkor rivojlanayotgan zamonda ilm–fan, texnika shiddat bilan o‘sib borayotgan bir vaqtda. Ta’lim sohadagi o‘zgarishlar ham jadallik bilan rivojlanmoqda. Har bir fanni yangi innovatsion texnologiyalardan foylanib talabalarga yetkazib berish bugungi kundagi ta’limning asosiy talablaridan biri hisoblanadi. Chet tilini o‘rganish va o‘qitish jarayonida axborot texnologiyalaridan unumli foydalanishn eng samarali usullardan hisoblanadi.

Ta’lim jarayonida zamonaviy – kommunikatsion texnologiyalarni olib kirish ulardan maqsadli va to‘g‘ri, unumli foydalanish, ular orqali o‘quvchida fanlarga bo‘lgan qiziqishlarni ortirish, o‘qitish samaradorligini oshirish eng muhim masala hisoblanadi.

Hozirgi kunda mamlakatimizda ta'lim tizimini yangilash va takomillashtirishga qaratilgan izchil islohotlar olib borilayotgan bir vaqtda, bunday islohotlar zamirida rivojlanayotgan ta'limning oldiga ham muhim vazifalarni yuklash tabiiy albatda. Bu borada pedagog olim M.M.Xolmuxammedov o‘zining "Professional ta'lim tizimini zamonaviy yondashuvlar asosida modernizatsiya qilish" mavzusidagi maqolasida: "Tizim o‘z oldiga hududlar va sohalar kesimida iqtisodiy yuksalishga munosib hissa qo‘sha oladigan o‘rta bo‘g‘in kadrlarini tayyorlash, yoshlarni malakali mehnat orqali o‘z hayot farovonligini ta'minlashga o‘rgatish, o‘z mehnat faoliyatiga innovatsion va kreativ yondashish, yaratuvchanlik, intelektual, ma'naviy potensialni rivojlantirish kabi vazifalarni qo‘yadi",-deb yozadi[1].

Pedagog olim M.M.Xolmuxammedov tomonidan ilgari surilgan yuqoridagi vazifalarga tayangan xolda, ta'lim tizimining asosiy maqsadlarini belgilab olish maqsadga muvofiqdir. Darhaqiqat, bugungi Yangi O‘zbekiston sharoitida ta'lim tizimining asosiy vazifalari mazmunan boyib borishi, ijtimoiy vazifalarining takomillashib borishi tabiiy holatdir. Ana shunday ijtimoiy vazifalardan biri, ta'limda raqamli texnologiyalarni qo‘llash va ulardan foydalanish bo‘yicha o‘quvchilarning kompetensiyalarini shakllantirishning barcha komponentlarini o‘zida mujassamlashtiruvchi strategiyalarni ishlab chiqish, bugungi axborot asrida tizimining bosh maqsadini tashkil etmog‘i zarur. Ushbu maqsaddan kelib chiqib, mamlakatimizda bir qator qonun hujjatlari va davlatimiz rahbarining farmon va qarorlari qabul qilinib, amaliyotga joriy etilmoqda.

Davlatimiz rahbari Sh. Mirziyoyev tomonidan: "...mamlakat taraqqiyoti uchun yangi tashabbus va g‘oyalar bilan maydonga chiqib, ularni amalga oshirishga qodir bo‘lgan, intellektual va ma'naviy salohiyati yuksak yangi avlod kadrlarini tayyorlash, ta'lim tashkilotlari bitiruvchilari zamonaviy kasb egalari bo‘lishlari uchun ularda zarur ko‘nikma va bilimlarni shakllantirish;

dunyo miqyosidagi bugungi keskin raqobatga bardosh bera oladigan milliy ta'lim tizimini yo‘lga qo‘yish, darslik va o‘quv qo‘llanmalarini zamon talablari

asosida takomillashtirish, ularning yangi avlodini yaratish, o‘quv dasturlari va standartlarini optimallashtirish;

ta'lim-tarbiya muassasalarining rahbar xodimlari, pedagog va murabbiylari, professor- o‘qituvchilari va ilm-fan sohalari vakillarining jamiyatimizdagi o‘rni va maqomini oshirish, ularning mashaqqatli mehnatini munosib qadrlash va faoliyat samaradorligiga qarab moddiy rag‘batlantirish;

pedagog xodimlarning kasbiy mahorati va faoliyat samaradorligini muntazam oshirib borish uchun zarur shart-sharoitlarni yaratish, malaka oshirish tizimini "hayot davomida o‘qish" tamoyili asosida takomillashtirib borish;

zamonaviy axborot-kommunikatsiya texnologiyalarini qo‘llagan xolda ta'limni boshqarishni avtomatlashtirish va har tomonlama tahlil qilib borish tizimini yaratish, elektron resurslar va masofaviy ta'limni yanada rivojlantirish, ta'lim oluvchilar o‘rtasida IT-sohasidagi kasblarni ommalashtirish;

ta'lim tizimiga yuqori samarali xalqaro amaliyotni joriy etish, respublika ta'lim tashkilotlarini nufuzli xalqaro reytinglarga kiritish bo‘yicha tizimli ishlarni amalga oshirish",[2] kabi O‘zbekistonning yangi taraqqiyot davrida ta'lim-tarbiya va ilm-fan sohalarini yanada rivojlantirishning asosiy yo‘nalishlari belgilab berildi.

Chet tilini o‘qitish jarayoniga turli pedagogik dasturiy vositalardan foydalanishning ham samarasi yuqoridir. Misol uchun: Dars jarayonida infografika, jadvallardan foydalanib, talabalar ma'lum grammatik qoidani, masalan, zamonlardan foydalanib gaplar tuzish, yangi so‘zlarni joylashtirib chiqishi mumkin.

Chet tilini o‘rganishga ehtiyoj yuqori bo‘lgan bir davrda, ta'lim jarayonida zamonaviy axborot texnologiyalaridan, innovatsion raqamlashtirilgan ta'lim texnologiyalaridan unumli foydalanish bu jarayonni samarali bo‘lishiga olib keladi.

Xorijiy tillar yo‘nalishi talabalarida axborot texnologiyalari va kasbiy fanlar integratsiyasi asosida raqamli kontentdan foydalanish innovatsion ta'lim texnologiyalarining samaradorligi ularning ta'lim jarayonida to‘g‘ri va unumli foydalanilganidadir.

Respublikamizda chet tilining o‘qitilishi, chet tili o‘qituvchilarining bilim va ko‘nikmalarini baholashning umumyevropa ramkalari tavsiyanomalari (CEFR) ga mos ravishda yangi usul va talablari ishlab chiqildi. Unga ko‘ra umumta'lim maktablari va kasb-hunar kollejlari o‘quvchilari uchun darsliklar yaratildi. Ushbu talablarga mos. ravishda o‘quv xonalari stendlar va yangi axborot kommunikativ texnikalar bilan jihozlandi. Chet tili o‘rganishga bo‘lgan talab ham kundan kunga oshib bormoqda. Chet tili fani to‘rt aspectga (o‘qish, yozish, tinglab tushunish va gapirish) bo‘linib, ularning har biri bo‘yicha alohida tushuncha va ko‘nikmalar berilmoqda. Ta'lim texnologiyalari, bu ta'lim jarayonida zamonaviy axborot texnologiyalaridan unumli foydalanishdir. Shuningdek, ta'lim jarayoniga zamonaviy innovatsion texnologiyalarini olib kirish orqali ta'lim sifati va samaradorligini oshirishni nazarda tutadi. Xususan, chet tilini o‘rganishda bunday axborot-kommunikatsion texnologiyalardan foydalanishning bir qancha afzalliklari mavjuddir. Til o‘rganish va o‘qitishda zamonaviy texnologiyaning roli beqiyosdir. Texnologik vositalardan foydalanish chet tili o‘rganishning har bir aspect (o‘qish,

yozish, tinglab tushunish va gapirish)da qo‘l keladi. Masalan, tinglab tushunish uchun, albatta, axborot kommunikatsiya texnologiyalari vositalari yordamida jarayonni amalga oshirish, bu jarayonni pedagogik loyihalash uchun pedagogik dasturiy vositalar Bandicam, Adobe Flash, Canva, Camtasia Studio, AutoPlayMedia yordamida amalga oshirish samaradorlikni oshiradi. Tinglab tushunish til o‘rganishning eng muhim qismlaridan biridir. Bugungi kunda raqamli texnologiyalarni ta'lim jarayoniga faol kirib borayotganligining bosh omili bu darslarning sifatini ijobiy tomonga o‘zgartirishdagi samaradorligi bilan alohida ahamiyat kasb etayotganligidir. Bunday sifat darajasini yanada yuksaltirishda o‘qitishning turli vositalari va raqamli texnologiyalarni qo‘llashning yangi strategik loyihalarini ishlab chiqish hamda sohaga joriy etishning normativ-huquqiy hujjatlarini takomillashtirish, yuqori samaradorlikka ega raqamli qurilmalar bilan jihozlangan o‘quv xonalari, laboratoriyalar, mediastudiyalarni o‘z ichiga olgan markazlarni tashkil etish muhim omil bo‘lib xizmat qiladi.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev 2020-yil Oliy Majlisga qilgan murojaatnomasida: "Taraqqiyotga erishish uchun raqamli bilimlar va zamonaviy axborot texnologiyalarini egallashimiz zarur va shart. Bu bizga yuksalishning eng qisqa yo‘lidan borish imkoniyatini beradi [3]", deya ta'kidlaganlari mamlakatimizda faqat raqamli iqtisodiyotni rivojlantirishda tub burilish yasash, balki raqamli texnologiyalarni ijtimoiy hayotning barcha sohalariga, jumladan, ta'lim tizimiga ham joriy etish nazarda tutilgan.

Xulosa qilib aytganda, ta’lim tizmida raqamli texnologiyalardan foydalanish, o‘qitishning samaradorligi ta’minlash, dars jarayonlariga oid video rolik, dars ishlanmalari, taqdimotlar, ko‘rgazmali qurollar, tarqatma materiallar, o‘qituvchi pedagoglarning multimedia mahsulotlari, kompyuter texnikasi va ularni dars jarayonida qo‘llash malakalarini oshirishga xizmat qiladi. Har bir takomillashib borayotgan texnologiyalar biz talabalar va o‘qituvchilar o‘rtasidagi hamkorlik, talabaning ta’lim jarayonidagi faol harakati ko‘zda tutiladi.

Ingliz – tilini, nafaqat chet-tillarini o‘rganishda jarayonida innovatsion usullarni qo‘llash natijasida, dars jarayonlarining samaradorligini oshirish, mantiqiy fikrlashni rivojlantirish, nutqni ravonlashtirish, tez va to‘g‘ri javob berish ko‘nikmasi shakllanadi. Kelgusida biz bo‘lajak pedagoglar raqamli texnologiyalardan samarali foydalanish yo‘llarini yanada mukammalroq o‘rganishimiz va rivojlantirishga o‘z hissamizni qo‘shishimiz mumkin.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO‘YXATI


1.M.M.Xolmuxammedov. "Professional ta'lim tizimini zamonaviy yondashuvlar asosida modernizatsiya qilish". Uzluksiz ta'lim ilmiy-uslubiy jurnal. 2021. 6-son. 3-4-betlar.

2. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 6-noyabrdagi "O‘zbekistonning yangi taraqqiyot davrida ta'lim-tarbiya va ilm-fan sohalarini rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida"gi PF-6108-son Farmoni.

3. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Oliy Majlisga murojaatnomasi, Xalq so‘zi 2020 yil 25 yanvar.

4.Bekmuratova U. B. "Ingliz tilini o‘qitishda innovatsion texnologiyalardan foydalanish" mavzusida tezis. Toshkent- 2012 yil

5. Отабоева, M. P. Chet tilini o‘qitishda zamonaviy innovatsion texnologiyalaridan foydalanish va uning samaradorligi / MM. P. Отабоева.

## SHARQ MUTAFFAKIRLARINING KASBIY-PEDAGOGIK FAOLIYATNI SHAKLLANTIRISHGA OID QARASHLARI

**Qaynarova Iqbol Valiyevna**
Chirchiq davlat pedagogika universiteti o’qituvchisi
**Murodova Gulnora Ergash qizi**
Chirchiq davlat pedagogika universiteti 1-bosqich talabasi

**Annotatsiya.** Bu maqolaning asosiy maqsadi hozirgi kundagi pedagoglarning kasbiy sifatlarini rivojlantirishda sharq mutaffakirlarining alohida o’rniga qaratilgan. Ya’ni shuni ta’kidlash joizki har bir narsani o’raganishdan oldin uning tarixini bilish lozim, shunday ekan pedagog bo’lishni maqsad qilgan har bir shaxs albatta buyuk allomalarimizning tajribalari bilan tanishib chiqishi kerak bo’ladi.

**Kalit so’zlar:** Vatan, xalq, iymon, ta’lim-tarbiya, insoniylik, islohot.

O’tmishda allomalarimiz Vatan istiqboli, xalq farovonligi, farzandlar kelajagi va ilm fan taraqqiyoti uchun o’zlarining munosib hissalarini qo’shganlar. Ta’lim-tarbiya insoniy munosabatlarning falsafiy asoslari tasavvuf ilmida ham ochib berilgan. Islom olamining muqaddas kitobi “Qur’oni Karim” da ham komillikning beshta tamoyili komillikka erishish uchun talab etiladi deb aytib o’tilgan.

1.Mehnatim muhabbatim

2.Ma’rifatim sarmoyam

3.Dinim aqlim

4.Ilmim qurolim

5.Sabru-qanoat libosim

IX-XV asrlar Markaziy Osiyo ma’naviy madaniyati rivojida muhim davr hisoblanadi. Shu bois, faylasuf, tarixchi, pedagog, matematik olimlar bu davr madaniy- ma’rifiy merosi haqida qator ilmiy tadqiqod ishlari olib borganlar.

Pedagog- olimlarning Sharq mutaffakirlari ijodida ta’lim-tarbiya, shaxs ma’naviy kamoloti masalalariga bag’ishlangan ilmiy tadqiqodlarning pedagogika fani rivojida muhim o’rni bor. Lekin ular allomalar merosida olg’a surilgan ta’lim-tarbiya masalalarini yoritishda milliylik tamoyilidan kelib chiqqan holda yondashmadilar. Bu davrda Sharq madaniyatini umuminsoniy qadriyat darajasiga ko’tarish markazi “Ma’mun akademiyasi” (IX asr Bag’dod, “Baytul hikma”) tashkil

etildi. Akademiya ilmiy ijodkorlari faoliyatida Yaqin va O’rta Sharq xalqlari moddiy va ma’naviy madaniyatining qo’shilishi asosida hozirgi Markaziy Osiyo madaniyatining maxsus bir-biridan ajratilmagan ko’p qirrali qorishiq turi vujudga keldi.Farobiy pedagogik qarashlarini, ta’lim -tarbiya haqidagi ta’limotini o’rganishda inson xislatlari to’g’risidagi falsafiy fikrlari nihoyat muhim. Farobiy o’zining falsafiy qarashlarida odamning tuzilishini,ruhiyatini, madaniy va ma’naviy olamini o’rganishga ahamiyat beradi. Uning ta’limotida inson barcha boshqa jismlarda bo’lmagan qobilyat va kuchga, ruhiy quvvatga, aql va so’zlash qobilyatiga egaligi bu kuch uni tabiyatiga boshqa jismlardan ajratib turishi va uning ustidan hokim bo’lish imkoniyatini berganligi namoyon bo’ldi. Yusuf Xos Hojibning “Qutadg’u bilig” asarida aqliy, axloqiy mehnat, jismoniy va nafosat tarbiyasiga oid fikrlari katta tarbiyaviy ahamiyatga egadir. U insonni ulug’laydi, uning fikricha, insonning ulug’ligi aql-idrok so’zlash qobiliyati, bilimi, uquvi,hunarga egaligidadir. U aytadiki o’quv tug’ma ravishda inson ruhiyatida mavjuddir, bilim esa o’qish-o’rganish va mehnat tufayli egallanadi. Agar ularning har ikkisi o’zaro birlashsa insonning qadri ortadi.

Zakovat qayerda bo’lsa, ulug’lik bo’ladi,

Bilim kimda bo’lsa, buyuklik bo’ladi,

Zakovatli uqadi, bilimli biladi,

Bilimli, zakovatli tilakka yetadi.

Yusuf Xos Hojib ta’lim va tarbiyaning uzviy bog’liq holda bo’lishini tavsiya etadi. O’g’il bo’lalarning bir necha san’at turlarini va hunarlarni tugal o’rganmog’i lozimligini ta’kidlaydi.

Yana bir buyuk allomamiz Abu Rayhon Beruniyning o’qituvchi faoliyatiga bergan izohidan anglash lozimki, Beruniy yoshlarni o’qitish uchun o’qituvchi tanlash ota-onaning birinchi va asosiy vazifasi biri ekanligini aytib o’tadi. Buning uchun o’qituvchi xushmuomala, rostgo’y, o’z fanini va o’qitish qoidalarini yaxshi biladigan, pokiza yurish-turishda namuna bo’lishini talab etadi. Agar,- deydi Beruniy,- tarbiyachining o’zi o’rnak bo’lmasa, aytgan gapiga o’zi rioya etmasa, uning talabi va tarbiyasi samarasizdir. Shu o’rinda yangi davr pedagogikasinig asoschilaridan bir bo’lgan Abdulla Avloniyning fikrlariga to’xtalib o’tadigan bo’lsak, u o’qituvchi faoliyatiga to’xtalib bolaning fikriy taraqqiyotini oilaga emas, maktabga, o’qituvchilar zimmasiga yuklaydi. “Fikr tarbiyasi eng kerakli, ko’p zamonlardan beri taqdir qilinib kelgan, o’qituvchilarning diqqatlariga suyangan, vijdonlariga yuklangan muqaddas bir vazifadir. Fikr insonning sharofatli, g’ayratli, bo’lishiga sabab bo’ladi. Bu tarbiya o’qituvchilarning yordamiga muhtojdirki, fikrning quvvati -ziynati, kengligi o’qituvchining tarbiyasiga bog’liqdir, deb ta’kidlaydi. Bundan tashqari Abdulla Avloniy o’qituvchining shaxsiy va kasbiy fazilatlariga keng ta’rif berib shunday deydi;tarbiyachining shaxsiy fazilatlari,

axloqli, odobli, bilimdonligi, ziyrakligi, topqirligi, farosatliligi, aql-zakovatliligi ta'lim-tarbiya jarayoni uchun asosiy negiz bo'lsa, ijodiy izlanish o'qish va o'qitishning yangi shakl, uslub hamda sifatlaridan ekanligidan uqtiradi.

Xulosa o'rnida aytish lozimki, ta'lim olishning ustunlik tomonlari juda ko'p, masalan, har bir shaxs ta'lim oladi hoh u o'qituvchi bo'lsin, hoh boshqa kasb egasi bo'lsa hamki, har qanday holatda ham bu uning ta'lim olish uchun zarur hisoblanadi. Insonning hayvonot ahlidan farqi ham shu albatta. Inson hayotda o'qituvchilik kasbini tanlamasligi mumkin lekin har qanday kasbda ham birinchi navbatda bilim talab etiladi. Inson hayotda o'z o'rnini topmoqchi ekan albatta bilim egallashi kerak. Zamonaviy o'qituvchi, zamon bilan hamnafas bo'lishni oldiga maqsad qilgan har bir shaxs avvalo o'tmishni chuqur anglamog'i lozim.

**Foydalanilgan adabiyotlar**

1.Islom Karimov "O'zbekistonning o'z istiqlol va taraqqiyot yo'li". Toshkent. "O'zbekiston",1994-yil

2. Saydalieva Dilfuza Zairjanovna "Pedagogik faoliyat Sharq va G'arb mutaffakirlarining nuqtai-nazarida" www.oriens.uz May 2023.

3. Nabi Pardaboyevich Jumaboyev "Sharq mutaffakirlarining ta'lim-tarbiyaga oid ma'naviy va axloqiy qarashlari"@gmail.com

4. Shayx Muhammad Sodiq Muhammad Yusuf. Baxtiyor oila. Toshkent "Hilol-nashr"2013-yil

## ZAMONAVIY ISHLAB CHIQARISH TARMOQLARIDA CAD/CAM/CAE TIZIMLARINING O'RNI

**ISMOILOV RO'ZIBEK RAJABOVICH**

BMTI, "TJBAKT" kafedrasi o'qituvchi - stajyor
rozibekismioilov51@gmail.com , +998914147809
**SADULLAYEV AZIZBEK NASILLO O'G'LI**
BMTI, "TJBAKT" kafedrasi o'qituvchi – stajyor
azizbeksadullayev98@gmail.com, +99893-969-66-40

**Annotatsiya**: Zamonaviy ishlab chiqarish jarayonlarida suniy intelekt, CAD/CAM/CAE tizimlari, VR va AR texnologiyalarini qo'llash orqali mahsulot sifatini oshirib, uning tan narxini kamaytirishga erishilmoqda. Ushbu maqolada ishlab chiqarish jarayonlarini texnologik tayyorlashda kompyuter yordamida loyihalash tizimlari CAD/CAM/CAE texnologiyalari yoritib o'tilgan.

**Kalit so‘zlar:** CAD/CAM/CAE, axborot–kommunikatsiya, kinematik hisoblash, avtomatik loyihalash tizimi (ALT), kompleks avtomatlashtirish, 2D loyiha.

Bugungi shiddat bilan rivojlanayotgan zamonda ishlab chiqarish sohasida murakkab,yuqori texnologiyali korxonalarni axborot texnologiyalarsiz tasavvur qilib bo‘lmaydi. Har qanday ishlab chiqarish sohasida axborot texnologiyalari orqali loyihalash, ishlab chiqarish jarayoni samaradorligini oshirish vositalaridan biri hisoblanadi.

Ma’lumki, tovar ishlab chiqarish jarayonida unga qisqa muddat, tovarlarni bozorga chiqarish, tovarlarning arzonligi, yuqori sifati kabi asosiy talablar qo‘yiladi.Bunday talablarga javob beradigan texnologik tizimni tashkil qilish uchun, ishlab chiqarishni loyihalash va texnologik tayyorlash jarayonida kompyuter yordamida loyihalash tizimlari CAD/CAM/CAE texnologiyalari qo‘llaniladi.

Zamonaviy korxonalar agar eng yaxshi sifatli, tannarxi arzonroq bo‘lgan, yangi mahsulotni qisqa vaqt oralig‘ida tayyorlab chiqarishmasa, ular butun dunyo raqobatiga bardosh bera olmaydilar. Shu sababli ular loyihalash va ishlab chiqarish masalalarini avtomatlashtirish va bir-biriga bog‘lashda grafik interfeysning ulkan imkoniyatlaridan foydalanishga intilishmoqda. Bunda yangilikni va mahsulotni ishlab chiqarish vaqti qisqaradi, tannarxi arzonlashadi. Bu talablarni CAD/CAE/CAM texnologiyalarini keng miqiyosda qo‘llamasdan turib amalga oshirishning iloji yoq. Mashinasozlik sohasida - avtomatik loyihalash tizimi (ALT) tushunchasi odatda, CAD/CAE/CAM tizimlariga nisbatan qo‘llanilib, unda kompyuter yordamida loyihalash, ishlab - chiqarish va muhandislik ma’lumotlarini boshqarish masalalarini amalga oshiruvchi dasturlar to‘plamiga nisbatan qh‘llaniladi.

Jarayonga zamonaviy qurilmalarni tadbiq etish orqali jarayonni yanada tezkor va ishlab chiqarilayotgan mahsulotni sifatini oshirishga erishishimiz mumkin.Qurilmani jarayonga tadbiq qilishdan avval uning modeli yaratilib shu modeli asosida kompyuterda turli sinovlardan o‘tkaziladi.Bugungi kunda bunday vazifalarni CAD/CAM/CAE tizimi orqali amalga oshiriladi.

Kompyuter modellari sistemaning tabiatini o‘ziga xos turli xil kombinatsion matematik modellarga asoslangan yaqinlashuvlar yordamida tasvirlab beradi.Kompyuterda modellashtirish yordamida tajriba qilmasdan avval ma’lum bir tizimlar uchun eng qulay modelni tuzib chiqish va sinab olish tajriba uchun ketadigan xarajatlarni sezilarli darajada kamaytiradi. Modellar yordamida tajriba uchun sarflanadigan xarajatlarni tejash o‘z navbatida katta iqtisodiy samaradorlikka ham olib keladi.

CAD, CAE, CAM tizimlari mahsulotni loyihalash, ishlab chiqishni kompleks avtomatlashtirish uchun ishlatiladi.Aslida, turli maqsadlar uchun ishlab chiqilgan

yagona asosda ishlatiladigan uchta tizim birlashtirilgan.Ular quyidagicha tavsiflanadi:

CAD tizimlari ishlab chiqarishning asosi ikki o‘lchovli (2D) va uch o‘lchovli (3D) dizayndir. Ko‘pincha 2D loyiha hujjatlari va chizmalarini tayyorlash uchun mo‘ljallangan.




CAE tizimlari va dasturlari Avtomatlashtirilgan konstruksiyalash (computer-aided engineering – CAE) – bu CAD geometriyasini tahlil qilish, modellash va mahsulot konstruksiyasini takomillashtirish uchun uning xususiyatlarini o‘rganish uchun kompyuter tizimidan foydalanishdir. CAE vositalari tahlilning har xil variantlarini bajarishi mumkin. Masalan, kinematik hisoblash dasturlarini harakat trayektoriyalarini va mexanizmlardagi zvenolar tezliklarini aniqlashga qodir.




CAM tizimlari va dasturlari Avtomatlashtirilgan ishlab chiqarish (CAM) – bu korxonaning ishlab chiqarish resurslari bilan bevosita yoki bilvosita interfeys orqali ishlab chiqarish operatsiyalarini rejalash, boshqarish asoslangan texnologiyadir. Sonli-raqamli dasturaviy boshqarish (numerical control – NT) – ishlab chiqarishni avtomatlashtirishga bo‘lgan eng yetuk yondoshuvlardan biridir. Sonli-raqamli boshqaruv – bu stanokni boshqarish uchun dasturlashtirilgan komandalardan foydalanishdir: stanok jilvirlash, kesish, frezerlash, shtamplash, parmalash va boshqa usullar bilan xomakini tayyor detalga aylantiradi. Hozirgi paytda kompyuterlar CAD ma’lumotlar bazasidagi buyumlarning geometrik parametrlari va operator taqdim etayotgan qo‘shimcha ma’lumotlar asosida sonli-raqamli dasturiy boshqariluvchi stanoklar uchun katta dasturlarni generatsiya qilishga qodir.




**Foydalanilgan adabiyotlar:**

1. Miltiadis A. Boboulos "CAD/CAM & Rapid Prototyping Aplication Evaluation", 1st edition. 2010 y.

2. CAD, CAE, CAM СИСТЕМА И ЕЕ ВОЗМОЖНОСТИ Р.М. Мамбетов, Р.А.Танжарова,Алмалыкский филиал Ташкентского государственного технического университета Р.Р.Умирзаков. Национальный институт искусства и дизайна Камолиддина Беҳзода, EPRA International Journal of Research and Development (IJRD) Volume: 7 | Issue: 12 | December 2022

3. В.Л. Зубенко канд. техн. наук, доцент, кафедра «Автоматизированные станочные комплексы», ФГБОУ ВПО «Самарский государственный технический университет» , И.В. Емельянова канд. техн. наук, доцент, кафедра «Инженерная графика», ФГБОУ ВПО «Самарский государственный технический университет» Н.В. Емельянов ст. преподаватель, кафедра «Инженерная графика», ФГБОУ ВПО «Самарский государственный технический университет» МЕТОДИКА ПРИМЕНЕНИЯ CAD/CAM/CAE – СИСТЕМ В НАУЧНЫХ ИССЛЕДОВАНИЯХ.

4. Ismoilov R.R, Qobilov H.X, Ibragimov U.M. Sabzavotlarni saralash jarayonida transportyor lentaning sabzavot og'irligiga bardoshliligini Solidworks cad/cam/cae tizimi simuliyatsiyasi orqali tekshirish. Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences (E)ISSN:2181-1784 www.oriens.uz SJIF 2023 = 6.131 / ASI Factor = 1.7 3(4), April, 2023 8 bet,33 %.

## BOSHLANG'ICH SINF O'QUVCHILARINING TINGLASH VA TAHLIL QILISH KO'NIKMALARINI 4K MODELI ASOSIDA NAZARIY BILIMLARINI AMALIYOTGA YO'NALTIRISH

***Abidova Kamola Nigmatulla qizi*** - *Nordik Xalqaro universiteti magistri*

***Annotatsiya:*** Ushbu maqolada boshlang'ich sinf o'quvchilarining tinglash va tahlil qilish ko'nikmalarini amaliy yo'naltirish, 4K modelidan tushunchalar olish masalalari ko'rib chiqiladi. Biz o'qituvchilar o'z o'quvchilariga nafaqat nazariy tushunchalarni tushunishlarini, balki ushbu muhim vakolatlarni qo'llash va tahlil

qilishda faol ishtirok etishlarini ta'minlash uchun qo'llashi mumkin bo'lgan strategiya va usullarni o'rganamiz.

***Kalit soz'lar:*** 4K model, ta'lim muhiti, amaliyot, nazariya, boshlang'ich sinf, qo'llash, taxlil

Tez rivojlanayotgan ta'lim muhitida tanqidiy tinglash va tahlil qilish ko'nikmalarini rivojlantirish boshlang'ich sinf o'quvchilari uchun tobora muhim ahamiyat kasb etmoqda. Ular XXI-asr ta'lim muhitining murakkabliklarini yo'lga qo'yayotganlarida, ma'lumotni tushunish, talqin qilish va tanqidiy baholash qobiliyati muhim ahamiyatga ega. Biroq, muammo bu ko'nikmalarni nazariy tushunish va ularni amaliy qo'llash o'rtasidagi tafovutni samarali bartaraf etishdadir.

Bilim, tushunish, qo'llash va tahlilni o'z ichiga olgan 4K modeli boshlang'ich sinf o'quvchilarini nazariyadan amaliyotga o'tishda yo'naltirish uchun mustahkam asosni taklif etadi. Ushbu modelning har bir bosqichini tizimli ravishda hal qilish orqali o'qituvchilar o'z o'quvchilariga nafaqat zarur nazariy asoslarni egallashlari, balki ularni aniq, haqiqiy dunyo ko'nikmalariga aylantirishlari mumkin[1].

Boshlang'ich sinf o'quvchilarining tinglash va tahlil qilish ko'nikmalariga oid nazariy bilimlarini 4K modeli asosida amaliyotga yo'naltirish bo'yicha tavsiya etilgan sxema:

*Asosiy qism:*

- Boshlang'ich sinf o'quvchilari uchun tinglash va tahlil qilish ko'nikmalarining ahamiyati
- 4K modelining umumiy ko'rinishi (Bilim, tushunish, qo'llash va tahlil qilish)

*Bilim:*

- nazariy asoslarni yaratish
- samarali tinglashning asosiy tushunchalari va tamoyillari bilan tanishtirish
- talabalarga faol tinglashning ahamiyatini tushunishga yordam berish

*Tushunish:*

- talabalarning nazariy bilimlarni egallashini ta'minlash
- tinglash qobiliyatlarini tushunishlarini ko'rsatadigan mashg'ulotlarga jalb qilish
- o'quvchilarni tushunchalarni o'z so'zlari bilan tushuntirishga undash

*Ilova:*

- nazariyadan amaliyotga o'tish
- Talabalarga tinglash ko'nikmalarini real dunyo stsenariylarida qo'llash imkoniyatini berish
- Interfaol mashqlar va simulyatsiyalarni loyihalash

*Tahlil:*

- Amaliy qo'llash samaradorligini baholash
- Talabalarni o'zlarining tinglash va tahlil natijalarini tahlil qilishga yo'naltirish
- tanqidiy fikrlash va muammolarni hal qilish ko'nikmalarini rivojlantirish

*Strategiya va texnikalar:*

- Boshlang'ich sinflarda 4K modelini joriy etish
- turli xil o'qitish usullari va o'quv resurslarini o'z ichiga olish

- hamkorlikda o'rganish va tengdoshga fikr-mulohazalarni rag'batlantirish

*Natijalarni baholash:*

- 4K-ga asoslangan yondashuvning talabalarning tinglash va tahlil qilish qobiliyatlariga ta'sirini o'lchash

- Talabalarning muvaffaqiyatini baholash uchun miqdoriy va sifat ma'lumotlarini tahlil qilish

- yanada takomillashtirish va takomillashtirish yo'nalishlarini aniqlash

Natija:

- 4K-ga asoslangan yondashuvning asosiy nuqtalarini sarhisob qilish

- Boshlang‘ich sinf o‘quvchilari uchun nazariya va amaliyotni integratsiyalashning afzalliklarini ko‘rsatish

- doimiy malaka oshirish va umrbod ta'limni rag'batlantirish

Ushbu 4K-ga asoslangan yondashuvga rioya qilish orqali boshlang'ich maktab o'qituvchilari o'z o'quvchilariga tinglash va tahlil qilish ko'nikmalariga oid nazariy bilimlarini amaliy qo'llashga o'tkazishda samarali yo'l-yo'riq ko'rsatishi mumkin, natijada ularning umumiy akademik samaradorligini va kelajakdagi qiyinchiliklarga tayyorligini oshiradi[2].

Biz ko‘rib chiqqanimizdek, 4K modeliga asoslangan boshlang‘ich sinf o‘quvchilarining tinglash va tahlil qilish ko‘nikmalarini amaliy yo‘naltirish hayotiy va ko‘p qirrali ishdir. Talabalarni Bilim, Tushunish, Qo‘llash va Tahlil bosqichlarida tizimli ravishda yo‘naltirish orqali o‘qituvchilar o‘z o‘quvchilariga nazariya va amaliyot o‘rtasidagi tafovutni bartaraf etish va natijada ularni XXI asr ta’lim manzarasida muvaffaqiyatga erishish uchun zaruriy ko‘nikmalar bilan jihozlash imkoniyatini berishlari mumkin.

Maqsadli o‘qitish usullari, interfaol mashqlar va hamkorlikdagi o‘quv muhitini tatbiq etish orqali boshlang‘ich sinf o‘quvchilari nazariy bilimlarni passiv o‘zlashtirishdan tinglash va tahliliy qobiliyatlarini amaliy qo‘llash va tahlil qilishda faol ishtirok etishga samarali o‘tishlari mumkin. Ushbu yaxlit yondashuv nafaqat akademik samaradorlikni oshiradi, balki tanqidiy fikrlash, muammolarni hal qilish va umrbod ta'lim ko'nikmalarini rivojlantirishga yordam beradi[3].

Boshlang‘ich ta’lim kelajagiga nazar tashlar ekanmiz, 4K modelini o‘quv rejasi va o‘qitish amaliyotiga integratsiyalashuvi o‘quvchilarni raqamli asrning murakkabliklarida harakat qilishga tayyorlashda hal qiluvchi ahamiyatga ega bo‘ladi. Nazariy bilimlarning amaliy yo‘nalishini birinchi o‘ringa qo‘yish orqali biz oldinda turgan muammolar va imkoniyatlarni yengishga tayyor, qiziquvchan, moslashuvchan va tahliliy o‘quvchilar avlodini tarbiyalashimiz mumkin.

## Foydalanilgan adabiyotlar:

1. Bekchonova Sh.B. PISA-2022 xalqaro baholash dasturi - ta’lim sifatini oshirishda ma’lumotlarni yig‘ish va taqdim etish standartlari. A.Avloniy nomidagi ilmiy-tadqiqot Instituti «Xalqaro baholash dasturlari va ta’lim sifatini tadqiq etishning dolzarb muammolari» xalqaro ilmiy-amaliy konferensiya materiallari (2022-yil, 11-mart) I-qism-T. 247-251 б

2. Бекчонова Ш.Б. Цифровой интеллект и цифровое воспитание. Парадигма современной науки в условиях модернизации и инновационного развития научной мысли: теория и практика: сборник материалов XVI международной науч.-практ. конференции, посвящ. памяти основателей Костанайского филиала «ЧелГУ» Т.Ж. Атжанова и А.М. Роднова, 12 апреля 2022 г. 619-621 с

3. Табачук Н.П., Мельникова В.В., Поличка А.Е. Система развития информационной компетенции студентов вуза с помощью цифровых образовательных карт по информатике // Современные проблемы науки и образования. – 2021. – № 1

## YANGI KONSTITUTSIYA – TARAQQIYOT ASOSI

**Sobirova Asilabonu Aziz qizi**

O'zbekiston davlat jahon tillari universiteti

Ingliz tili uchinchi fakulteti 2201-guruh talabasi

**Annotatsiya.** Ushbu maqola O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi, milliy qadriyatlar, adolatli fuqarolik jamiyati, huquqiy-demokratik davlat barpo etish, inson huquqlari, sha'ni, erkinligi oliy qadriyat oliy qadriyat hisoblanishini yoritishga bag'ishlanadi. O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasiga kiritilgan eng yangi o'zgarishlar va ularning hozirgi kundagi ahamiyati haqida ma'lumotlar berib o'tiladi.

**Kalit so'zlar:** Yangi O'zbekiston, referendum, davlat, jamiyat, inson huquqlari.

Konstitutsiya bu – har bir mustaqil davlatning asosiy poydevori hisoblanadi. Shu bilan birga Konstitutsiya barcha joriy qonunlarning asosidir. Mamlakatimizning o'tmishida ham qonunlar ezgulikka va taraqqiyotga, tinchlik va fidokorlikka bag'ishlangan. Buning yorqin misoli sifatida "Temur tuzuklari" nomi bilan mashhur bo'lgan, Markaziy Osiyo xalqlari tarixiga kuchli ta'sir ko'rsata olgan asarni keltirib o'tishimiz mumkin.

Mustaqil O'zbekiston Respublikasining Konstitusiyasi 1992-yil 8-dekabr sanasida qabul qilingan bo'lib, bu qonunga ikki marta yuzga yaqin qo'shimcha va o'zgartirishlar kiritilgan. 1992-yil qabul qilingan Konstitutsiya 6 bo'lim, 28 bob, 128 moddadan iborat edi. Barchamizga ma'lumki, 2023-yil 30-aprel sanasida referendum o'tkazilgani munosabati bilan Konstitutsiyamizga qo'shimcha o'zgartirishlar kiritildi. 2023-yil 1-mayda u yangi tahrirdan chiqdi. U 6 bo'lim, 27 bob, 155 moddadan iborat. 30-aprelda bo'lib o'tgan referendumda qabul qilingan "O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi to'g'risida"gi konstitutsiyaviy qonun 1-maydan kuchga kirdi. Bunga asos referendum natijasiga ko'ra, 11 moddadan iborat tegishli qonunning qabul qilinishi edi. Yangilanish jarayonida undagi moddalar 128 dan 155 ga, normalar esa 275 dan 434 ga oshdi. Masalan, 1-moddadagi "O'zbekiston – suveren demokratik respublika" jumalasi quyidagi jumla bilan o'zgartirildi:

O’zbekiston – boshqaruvning respublika shakliga ega bo’lgan suveren, demokratik, huquqiy, ijtimoiy va dunyoviy davlat.

Bosh qomusimizda hozirgi zamon konstitutsiyasidagi umuminsoniy qadriyatlar va va xalqaro huquqning eng muhim me’yorlari mujassamlashgan bo’lib, u jamiyat uchun xizmat qilib kelmoqda. Ma’lumki, huquqiy demokratik davlatning eng muhim shartlaridan biri inson huquqlarini muhofaza qilish sanaladi. Bugungi kunda globallashuv sharoitida har bir xalqning o’ziga xosligi, qadriyatlari va milliy an’analarini saqlab qolish, odamlarda ma’naviyat va didni tarbiyalashda huquqiy ongni shakllantirish qonunchilikning asosiy omillaridandir. Bundan tashqari davlat va jamiyat hayotida siyosiy va sud-huquq masalalari muhim rol o’ynaydi. Yangilangan Konstitutsiya esa bizga yanada ko'p imkoniyatlarni taqdim etadi. Bu imkoniyatlar negizida esa albatta rivojlanish, taraqqiy etish asosiy o'rinda turadi. XXI asr yoshlari o'z huquqlarini bilishi lozim, chunki shundagina ular o’zlarini har tomonlama himoya qila oladi va kelajagi uchun adolatli qarorlarni qabul qila oladi. Bunday adolatli va insonlar uchun xizmat qiluvchi qarorlar nafaqat yoshlarni, balki mamlakatni ham taraqqiy etishiga yordam beradi. Yangilangan Konstitutsiyamizda ko'plab masalalarga e'tibor qaratildi va ularning hozirgi kundagi hayotimizga amaliy tatbiq etilyotgani har birimizni xursand qiladi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:


1. https://uz.wikipedia.org/wiki/Konstitutsiya
2. https://cyberleninka.ru/article/n/konstitutsiya-mamlakatimizda-amalga-oshirilayotgan-demokratik-yangilanishlar-poydevori
3. https://lex.uz/acts/-81253
4. https://uz.wikipedia.org/wiki/Referendum
5. https://meningkonstitutsiyam.uz/oz/site/page/konstitutsiyaning-mazmun-mohiyati


# RAQAMLI TA’LIMDA KOGNITIV KOMPETENSIYANING ASOSIY TURLARI MEZONLARI

**K.K.Kudratov -** PhD, Nizomiy nomidagi TDPU o’qituvchisi

Jahonda olib borilgan raqamli kompetensiyaviy yondashuvga oid izlanishlarda o‘zining asosiy ilmiy qarashlari bilan XXI asr yillarda tadqiqotlarda “kompetensiya” tushunchasi umumdidaktik va metodologik darajaga ko‘tarildi. Bu holat uning ta’lim – tizimida amaliy-kognitiv rivojlanish maslalarini yoritishda muhim o‘rin egallab keldi.

Raqamli fikr-mulohazlarida "kompetensiya" tushunchasi “bilish”, “kompetentlilik”, “qobiliyat”, “maxorat” tushunchalari mazmuniga kirib xaligacha aniq ta’riflanmagan termin sifatida muhokamlar jarayonida ketmoqda. Raqamli ta’limda kompetensiyaviy yondashuvni 5 ta jihatga bo‘lib ta’lqin qilib o‘tadi .

Bo‘lajak informatika o‘qituvchilarining amaliy-kognitiv kompetensiyalarini rivojlantirish masalasi ta’lim jarayonining amaliy faoliyatining o‘zi bilan

bog‘langan holda tahlil qilib o‘rgansak, kompetensiya tushunchasini kengroq muomalaga kiritilishi ushbu tushunchani qo‘llash amaliyotini nazariy tushunishga ehtiyoj tug‘diradi.

**Mr. Walo Hutmacher fikr-mulohazlarida kompetensiyaning asosiy turalri**

Demak, “kompetensiya” tushunchasining mazmun-mohiyatini ochib berish uchun ushbu atamaning ta’rifini, uning umumiy va o‘ziga xos xususiyatlarini aniqlashga alohida to‘xtalib o‘tamiz. Ushbu tushuncha lotin tilidan tarjima qilinganda "competentia" inson yaxshi biladigan, bilim va tajribaga ega bo‘lgan bir qator masalalarni anglatuvchi tushuncha sifatida ifodalash mumkin. “Kompetensiya” tushunchasi pedagogik tushunchalardan farqi shundan iboratki, uning asosida turgan real hayotiy ob’ektiv tushunchalar tarkibida muhim o‘rin egallaydi. “Kompetensiya” tushunchasi atrofidagi tushunmovchilik va noaniqliklar, kompetensiyaning yagona va haqiqiy ta’rifini olishga tayyor bo‘lgan ob’ektivistik nuqtai nazardan kelib chiqadi. Ushbu muammo bir nechta ta’riflarning mavjudligini nazarda tutgan konstruktiv yondoshuv nuqtai nazaridan kelib chiqgan holda yechiladi. Ushbu yondoshuvda tushunchaning adekvatlilik mezoni sifatida ta’rif qo‘llanilgan kontekstda ma’noga ega bo‘lgan semantik soha chegaralari xizmat qiladi.

Bizning nazarimizda bo‘lajak o‘qituvchilarda amaliy va kognitiv kompetensiyalarni rivojlantirish pedagogik muammo sifatida:

birinchidan, amaliy va kognitiv kompetensiya ta’lim jarayonida bo‘lajak o‘qituvchilarda ijodkorlik muhitini yaratish orqali talabalarning ichki motivlari va imkoniyatlarini yuzaga chiqarish;

ikkinchidan, bo‘lajak o‘qituvchilarda amaliy va kognitiv komptensiyalarni rivojlantirish  kreativ-ijodkorlik sifatlarini yuzaga chiqarishda guruh jamoasining tashqi motivatsion ta’sirlar orqali rivojlantirish;

uchunchidan, bo‘lajak informatika o‘qituvchilari maqsad qilib qo‘ygan faoliyat ko‘nikmalariga yetishlari, mustaqil ijodiy faoliyat yuritishlari, shaxsiy sifatlarini rivojlantirishda zarur ko‘nikma va izlanuvchanlik qobiliyalari kabi o‘quv imkoniyatlarini ro‘yobga chiqarish sifatalari xozirgi vaqtda dolzarb muammo sifatida qaralmoqda.

Jumaladan, ushbu maslalarga amerikalik olimlar ishlab chiqarishning turli soxalarida inson faoliyatini rivojlantrish uchun maxsus kompetensiyalardan foydalangan holda universitet bitiruvchilari tomonidan o‘quv-tarbiya jarayonida o‘zlashtirishi kerak bo‘lgan ta’lim-dasturlarida belgilangan maqsada erishish darajasini aniqlash borasida o‘z tajribalari olib borganlar. Masalan, olimlar kompetensiya inson shaxsiyatining tuzilishidagi o‘zgarmas fazilat emas, balki, ular rivojlanishi xam mumkin,  namoyon bo‘lishi ham mumkin, uni rag‘batlantirish orqali rivojlantirib iqtidorlarini ro‘yobga chiqarish masalasi dolzarb ahamiyat kasb etishiga to‘xtalib o‘tgan. Xususan, ta’limda an’anaviy yondashuvi orqali bo‘lajak o‘qituvchilar individual xususiyatlarning muhimligi va "eng yaxshi ish"ni baholash

uchun shaxsning xulq-atvor kompetensiyalarini qo‘llash orqali o‘z imkoniyatlarini rivojlantirish masalasi muhim o‘rin tutadi .

Xalqaro tajribalarda jamiyatda ta’lim va fan taraqqiyotida Byuk Britaniya tajribasi muhim o‘rin tutadi. Byuk Britaniya tajribasida ta’limda kompetensiyaviy yondashuvni funksional kompetensiyalarning kasbiy sifatlarga qo‘yiladigan talabalar doirasida bo‘lajak mutaxassisning o‘z jamodoshlari va ish jamoasida o‘z o‘rini topishida muhim o‘rin tutishi maslalariga e’tibor qaratgan holda ta’lim tizimiga tatbiq etib kelmoqda. Maslan, XX asrning oxiri XXI asr boshlaridan Germaniya ta’lim tizimi kompetensiyaviy yondoshuv asosida ta’limni tashkil etish masalasi dolzarb vazifa sifatida ilgari surilgan. Shu sababli Germaniyada kompetensiyaviy yondashuvning 6 ta jihatlariga urg‘u bergan holda tashkil etilgan. Demak, ularning amaldagi ta’lim standartiga mos tarzida ta’lim-tizimiga bosqichma-bosqich o‘tila boshlagani quydagi kompetensiyaviy yondashuvlar asosida ta’lim mazumniga singdira boshlagan:

- Handlungskompetenz yan’ni, (xarakatchanlik kompetensiyasi); fan va predmetli kompetensiyalarni o‘z ichiga oladi;
- Fachkompetenz(kasbiy kompetensiya) ushbu kompetensiya orqali o‘quvchilarda kasbiy layoqatni shakllantirishga urg‘u berishga yo‘naltirilgan;
- Sachkompetenz (umumiy-bilish kompetensiyalari) – mustaqil fikrlashi, kreativ tafakkuri va xarakat qilish qobiliyati, sinchkov va muammoni xal etishga oid ko‘nikmalari shakllanadi;
- Personalkompetenz (shaxsiy-kompetensiyasi) – shaxsiy-qobilyatlarining rivojlantirish yo‘llarini tushinishi, taxlil qilish va baxolashga tayyorligi va qobiliyati, shaxsiy, mexnat va ijtimoiy xayotdagi talablar va chegaralar, xayyotiy rejalarini tanlash va amalga oshirish ko‘nikmasini shallantirish;
- Soziaekompetenz (ijtimoiy kompetensiyalar);
- Lernkompetenz (o‘quv-kompetesiyalari) o‘quv-tarbiya jarayonida meta-kompetensiyalarga tenglashtirilgan ta’limiy kompetensyailarni o‘zlashtirish orqali tashkil etishga yo‘naltiriladi .

Yevropa malakatlaridan Fransiya va Germaniya ta’lim-tizimida qabul qilingan kompetensiyaviy yondashuvning ko‘p o‘lchovli va analitik konsepsiyasini shakllantirish, o‘quv-tarbiya jarayonini sinxronlashtirish uchun keng imkoniyatlar yaratildi va ta’lim tizimida kasbiy yo‘naltirilganlik uchun ijtimoiy kompetensiyalar o‘rtasida o‘zaro a’loqadorlikni rivojlantirishga yo‘naltirgan holda ta’limni tashkil etib borailadi. Kompetensiyaviy yondashuvning asosiy maqsadi mantiqiy tafakkurini, shaxsiy xulq - atvor, ijtimoiy-shaxsiy kompetensiyalarning rivojlantruvchi darajalarning baholashini aks ettiruvchi individual, va bo‘lajak mutaxassisning kasbiy faoliyatida zarur bo‘lgan kompetensiyaviy modellarini qurishga asoslangan ikki yo‘nalishni birlashtirishi zarurligi kabi sifatlarga alohida urg‘u berilgan holda ta’limni tashkil etib olib borlimoqda.

Bo‘lajak informatik o‘qituvchilarida amaliy va kognitiv kompetensiyalarni rivojlantirishda ta’limning ichki-muhiti ya’ni o‘zaro a’loqa chegaralarini tashkil etuvchi tahliliy qiymatlar soxasi alohida o‘rin tutadi. Mavjud tadqiqotlarda oliy

ta'lim muassasalari bo'lajak informatika o'qituvchilarining amaliy va kognitiv kompetensiyalarini rivojlantirishdan maqsad mustaqil-tanqidiy fikrlovchi, o'z ustida ishlash qobilyatiga ega, motivatsion-kognitiv tafakkur tarzi ham bo'lajak o'qituvchining alohida iqtidori aniqlashtirishda muhim o'rin tutadi. Masalan, bo'lajak o'qituvchilarda amaliy va kognitiv kompetensiyalarni rivojlantirishda – shaxsiy-kasbiy qobilyati, mustaqil o'z ustida ishlashi va shaxsiy rivojlanish masalasi dolzarb ahamiyat kasb etadi . Jumaladan, olimlar tomonidan olib borilgan ilmiy tadqiqot ishlarida u yoki bu o'quv faoliyati natijasida, bo'lajak o'qituvchining o'zlashtirgan bilim, ko'nikma va malakalari hamda kasbiy yo'nalganlikka o'qitishda mustaqil yo'naltirish masalalari tahlil etish maqsadga muvofiq. Shunday qilib, o'rganilgan ilmiy va pedagogik adabiyotlar tahlili shuni ko'rsatadiki, mustaqil o'zlashtirish orqali bo'lajak o'qituvchi o'z faoliyat sohasida shaxsining mustaqil fikrlashi bilan bog'liq holda amaliy va kognitiv kompetensiyalarini rivojlantirish muammolari, xususan, kompetentli yondashish nuqtai nazaridan yetarli darajada o'rganilmaganligini keltirib o'tishni ham joiz deb topdik.

Jumaladan, amaliy va kognitiv kompetensiyani rivojlantirishda bo'lajak informatika o'qituvchilarining bilimi, o'zlashtirishi, balki sub'ektiv yangi bilimlarni yaratishi, shaxsiy-fikr mulohazalari orqali mustaqil fikrlash jarayoni dolzarb ahamiyat kasb etadi. Zamonaviy ta'lim va zamonaviy ijtimoiylashuv jamiyat taraqqiyotida muhim o'rin tutadi.

Xususan, ijtimoiy o'zgarishlarning namoyon bo'lishi ta'lim jarayonini rivojlantiruvchi jihatlarda o'zaro to'xtalib o'tganligini ham takdlab o'tish lozim.

"Amaliy va kognitiv kompetensiya" tushunchasi tahlilini ochib berishda ta'limiy yondashuvlarni integrallashuvi orqali quyidagi xulosalarni keltirib o'tishni lozim deb topdik:

olib borilgan tadqiqotlarda o'quv-tarbiya jarayonida ta'lim texnologiyalarini bilishga, o'quv faoliyati, o'z-o'zini boshqarishga va bilim olish malakalarini egallashga e'tibor qaratilganligi;

amaiy va kognitiv kompetensiya jamiyat taraqqiyotida ta'limning sifat jihatdan takomillashtirishini nazarda tutadi;

ta'limda kompetensiyaviy yondashuv shaxsiy sifatlarini rivojlanishi, amaliy va kognitiv kompetensiya tarkibida intellektual, motivatsion, emotsional, irodaviy, qadriyatli, baholovchi va boshqa komponentlarni ajratib ko'rsatadilar, lekin kognitiv ta'lim alohida iqtidorga ega bo'lgan bo'lajak o'qituvchilarga ta'lim-tarbiya berish jarayonida muhim o'rin tutadi.

Amaliy va kognitiv kompetentlikka bag'ishlangan mavjud dissertasiya tadqiqotlarida faqat o'quv-bilish faoliyati hamda kompetensiya mazmunini aniqlashning ustuvor tamoyillari orqali shakllantirish mumkinligi ta'kidlanadi.

## ADABIY TA'LIMDA ITDAN FOYDALANISHNING AHAMIYATI

**M.Inoyatova -** O'zPFITI innovatsion loyiha rahbari, p.f.n.

**Annotatsiya**. Ijtimoiy-gumanitar fanlar, jumladan, adabiyot o'quv predmetini modernizatsiyalashning asosiy yo'nalishlaridan biri ta'lim jarayoniga IT

texnologiyalarini faol tatbiq etishdir. Maqolada ushbu masalaning ahamiyati ochib berilgan.

**Kalit so'zlar**: ijtimoiy-gumanitar fanlar, adabiyot oʻquv predmeti, modernizatsiya, adabiy ta'lim jarayoni, IT texnologiyalari.

**Аннотация**. Одним из основных направлений модернизации социальных и гуманитарных наук, в том числе литературы, является активное внедрение IT-технологий в образовательный процесс. В статье раскрыта важность этого вопроса.

**Ключевые слова**: социальные и гуманитарные науки, предмет «Литература», модернизация, литературно-образовательный процесс, IT-технологии.

**Abstract**. One of the main directions of modernization of social and human sciences, including literature, is the active introduction of IT technologies into the educational process. The article reveals the importance of this issue.

**Key words**: social and human sciences, subject "Literature", modernization, literary and educational process, IT technologies.

2021-yil 19-yanvar kuni Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev rahbarligida oʻtkazilgan yigʻilishda davlat rahbarimiz jamiyatda ijtimoiy-gumanitar fanlar samaradorligini oshirishning zaruriyatiga alohida e'tibor qaratdi: "Milliy ma'naviyatimizni rivojlantirish, uni xalqimiz, ayniqsa, yoshlarimiz hayotiga singdirishda ijtimoiy-gumanitar fanlarning ahamiyati juda katta. Afsus, bu fanlar rivoji zamondan ortda qolmoqda ", — deb uqtirdi u.

Yusuf Xos Hojib soʻzning tarbiyaviy ta'siriga urgʻu berib shunday degan edi:

Soʻz boʻz yerga yashil koʻkdan tushdi,

Soʻz tufayli inson oʻzini ulugʻ qildi.

Nasr ibn Muhammad ibn Ibrohim Abu Lays Samarqandiy "Boʻstonul orifiyn" nomli kitobida ijtimoiy-gumanitar fanlarni oʻrganishda munozaradan foydalanishning zarurligini ta'kidlab, bunday holatda munozara odobiga rioya etish, oʻzi bilan bahsga kirishgan zotni hurmatlay bilish, qizishmaslik, muloyimlik va lutfu karamni saqlay bilishning zarurligi, munozarani oʻz shaxsini ustun qoʻyish, kekkayish, manmanlik vositasiga aylantirishdan saqlanish kerakligini uqtirgan.

Insonni soʻz vositasida tarbiyalovchi adabiyot oʻquv predmeti – jamiyat va ijtimoiy munosabatlarni oʻrganadi.

Adabiyotda jamiyatning ijtimoiy muammolari, inson turmush tarzi uning ijtimoiy faoliyati bilan uygʻunlikda oʻrganiladi. Ya'ni, shunchaki, qaysidir

voqeaning nechanchi yili bo‘lib o‘tgani emas, balki uning inson hayotiga ta'siri, dunyoqarashida qanday o‘zgarishlar ro‘y bergani, qanday xulosaga kelingani, natijada nimalar amalga oshirilgani tahlil etiladi.

Davlat rahbarimizning “Axborot texnologiyalari sohasida ta'lim tizimini yanada takomillashtirish, ilmiy tadqiqotlarni rivojlantirish va ularni IT-industriya bilan integratsiya qilish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi qarorida ta'limga oid innovatsion texnologiyalar hamda ITni qo‘llashni muhim vazifa sifatida barcha fan o‘qituvchilari oldiga qo‘yildi.

Barcha rivojlangan va rivojlanayotgan davlatlar kabi O‘zbekiston ham kadrlar salohiyatini IT bilan bog‘laydi. Zero, IT insoniyat kelajagini belgilab beruvchi muhim omillardan biridir.

IT ning ta'lim jarayonida qo‘llashning samarali jihatlari aksioma darajasida metodistlar tomonidan e'tirof etilayotgani bejizga emas. Hozirgi kunga kelib IT kundalik hayotimizga chuqur kirib keldi va mustahkam o‘rin egalladi. Maktabgacha yoshdagi bolalar axborot olish uchun mobil telefonlarni tanlayotgani va buning zararli oqibatlaridan ota-onalar xavotirda ekanligi ham bor gap. Kichkinagina qo‘l telefoni vositasida bolaga ta'sir ko‘rsatayotgan IT – nima o‘zi? U nimasi bilan jajjigina go‘dakni ham o‘ziga jalb etmoqda? Uning foydali xususiyatlarini tatbiq etib ta'lim samaradorligini oshirish uchun nimalar qilish lozim?

Ma'lumki, axborotlarni to‘plash, saqlash, qayta ishlash va tarqatish vositalari hamda metodlari IT ni tashkil etadi.

Mohirona loyihalangan ta'lim mahsuloti (didaktik materiallar) o‘zining jozibador dizayni, grafikasi va animatsiyasi bilan o‘quvchining diqqat-e'tiborini jalb eta olsagina o‘quvchi dars jarayoniga kirishib keta oladi. Bu ITning o‘quvchida o‘quv motivatsiyasini vujudga keltiruvchi omil ekanligini isbotlaydi. Hayot bilan hamnafas ilgarilash uchun ta'lim va IT ning uyg‘unlashuviga zaruriyat mavjud. Bu jarayonda o‘qituvchiga moderatorlik vazifasi yuklatiladi. Endilikda moderatorlik o‘qituvchi faoliyati jozibasini belgilab beruvchi xususiyatga aylanadi.

O‘qituvchi- moderator dars jarayonida amalga oshiriladigan veb-forum, chat yohud exokonferentsiyada o‘quvchilarning mashg‘ulot tartib-qoidalarga rioya qilishlarini naorat qilib boradi.

Albatta, ta'lim jarayonida ITdan foydalanish darsda qo‘llaniladigan ko‘plab texnologiyalarni cheklab qo‘ymaydi. U yuz yillar davomida yig‘ilgan ta'lim usullari va vositalariga qo‘shimcha asosiy vosita sifatida qo‘llaniladi. Sababi endilikda darslarni axborot texnologiyalarisiz o‘tilishi go‘dakligidanoq mediaga o‘rganib qolgan bolakayning qiziqishlariga mos kelmaydi. O‘quv jarayoni uni zeriktirishi, bilimlarni egallashdan zavq olmasligi mumkin. Bu juda xavfli omil.



Chunki bilimlardan yuz o‘girgan o‘quvchi ertangi kunning yaxshi mutaxassisi bo‘la olmaydi

Adabiyot darslari qo‘llaniladigan ko‘plab metodikalar ichida diskurs-tahlil metodikasi innovatsion metod va texnologiyalarni rad etmay, ularni o‘z tarkibiga olgan holda, istiqbolli metodika ekanligi bilan diqqatga sazovordir. Zero, uning imkoniyatlari doirasida IT ning amalga oshirilishi, shubhasiz, ta'lim jarayoniga yangi yo‘nalishni kiritadi.

Адабиёт darslarida turli manbalarni o‘rganish orqali mustaqil ishlarni tashkil etish va amalga oshirishda diskurs-tahlil metodikasi vositasida o‘quvchilar diqqati manbaning asosiy mazmuniga bevosita aloqador qismidan uning terminologik jihatlariga, problematikasiga yo‘naltiriladi. Shu sababli mavzu shunchaki konspektlashtirilmay, ijodiy o‘zlashtiriladi. Mavzuni o‘rganishning axborot makoni imkon qadar kengayadi, chunki o‘qituvchining har bir o‘quvchiga beradigan topshirig‘i muayyan reja asosida asosiy masalaga javob izlashga qaratiladi. Diskurs-tahlil metodikasining asosiy materiali ijodiy topshiriq tarzida o‘quvchiga beriladigan ilmiy manbalarga asoslangan intellektual kvest hisoblanadi. Qo‘llanma yosh avlodning ijtimoiy adaptatsiyasini ta'minlashga xizmat qiladi. Ularda topqirlik, vaziyatga tez moslasha bilish, zukkolik fazilatlarini tarkib toptiradi. IT-texnologiyalarining qo'llanilishi darsning sifatini oshirish bilan birga, o'qituvchi mehnatini yengillashtiradi.

# ЭФФЕКТИВНОСТЬ ИСПОЛЬЗОВАНИЯ ТЕХНОЛОГИЙ ИСКУССТВЕННОГО ИНТЕЛЛЕКТА В ОБРАЗОВАТЕЛЬНЫХ СИСТЕМАХ

**Насирова Шаира Нармурадовна**
Навоийский государственный педагогический институт, Профессор кафедры «Информатика»
**Тиллаев Маъруф Махмуджонович**
Навоийский государственный педагогический институт,
Независимый исследователь кафедры «Информатика»

**Аннотация**. В статье рассматривается эффективность использования технологий искусственного интеллекта (ИИ) в образовательных системах. Описываются основные направления применения ИИ, такие как адаптивное обучение, автоматизированные системы оценки, образовательные роботы и виртуальные помощники. Анализируются преимущества и вызовы, связанные с внедрением ИИ в учебный процесс. Делается вывод о значительном потенциале ИИ для повышения качества образования и улучшения учебных результатов.

**Ключевые слова:** искусственный интеллект, адаптивное обучение, автоматизированные системы оценки, образовательные роботы, виртуальные помощники, качество образования.

**Annotatsiya.** Maqolada ta'lim tizimlarida sun'iy intellekt (AI) texnologiyalaridan foydalanish samaradorligi ko'rib chiqiladi. AIni qo'llashning asosiy yo'nalishlari, masalan, moslashuvchan ta’lim, avtomatlashtirilgan baholash tizimlari, ta'lim robotlari va virtual yordamchilar tasvirlangan. O‘quv jarayoniga sun’iy intellektni joriy etish bilan bog‘liq afzallik va muammolar tahlil qilingan. AI ta'lim sifatini oshirish va ta'lim natijalarini yaxshilash uchun katta salohiyatga ega degan xulosaga kelingan.

**Kalit so'zlar:** sun'iy intellekt, moslashuvchan ta'lim, avtomatlashtirilgan baholash tizimlari, o'quv robotlari, virtual yordamchilar, ta'lim sifati.

**Abstract:** The article examines the effectiveness of using artificial intelligence (AI) technologies in educational systems. It describes the main areas of AI application, such as adaptive learning, automated assessment systems, educational robots, and virtual assistants. The advantages and challenges associated with the integration of AI in the educational process are analyzed. The conclusion highlights the significant potential of AI to enhance the quality of education and improve learning outcomes.

**Key words:** artificial intelligence, adaptive learning, automated assessment systems, educational robots, virtual assistants, quality of education

Современные технологии искусственного интеллекта (ИИ) играют все более значимую роль в образовательных системах. Они предоставляют новые возможности для персонализации обучения, автоматизации рутинных задач и

повышения уровня вовлеченности студентов. Введение ИИ в образование также способствует созданию мультимедийных электронных ресурсов, что помогает развивать цифровую образовательную систему.

Глобализация и информатизация создают новые возможности для внедрения ИИ в образование. Согласно ЮНЕСКО, цифровые технологии создают новую среду для общения, в которой учащиеся осваивают не только навыки работы с цифровыми технологиями, но и умения, такие как поиск информации, критическая оценка данных, работа в команде и творческое мышление. Создание высококачественной и высокотехнологичной образовательной среды является важной задачей для улучшения системы образования [2].

**1. Адаптивное обучение**

**1.1. Принципы адаптивного обучения**

Адаптивное обучение предполагает использование алгоритмов ИИ для анализа данных об успеваемости студентов и адаптации учебных материалов под индивидуальные потребности каждого учащегося. Это позволяет создать персонализированные учебные траектории, что способствует более эффективному освоению материала [1].

**1.2. Примеры и эффективность**

Примеры успешных систем адаптивного обучения включают Knewton, Smart Sparrow и DreamBox. Эти платформы демонстрируют высокую эффективность, особенно для студентов с различными уровнями подготовки. Персонализированные подходы помогают студентам учиться в собственном темпе и получать необходимую поддержку [3].

**2. Автоматизированные системы оценки**

**2.1. Технологии и примеры**

Автоматизированные системы оценки используют ИИ для анализа и оценки выполнения учебных заданий. Например, система E-rater от ETS используется в тестировании GRE для автоматической оценки эссе. Эти системы позволяют сократить время на проверку заданий и повысить объективность оценок.

**2.2. Преимущества и вызовы**

Автоматизированные системы оценки эффективны в обработке больших объемов данных и обеспечении объективности оценок. Однако они сталкиваются с вызовами, такими как необходимость постоянного обновления алгоритмов и учет контекстуальных факторов, влияющих на качество выполнения заданий.

**3. Образовательные роботы и виртуальные помощники**

**3.1. Применение роботов**

Образовательные роботы, такие как NAO и Pepper, используются для обучения студентов навыкам программирования, решения задач и командной

работы. Они могут взаимодействовать с учащимися, предоставлять обратную связь и адаптироваться к их уровню подготовки.

**3.2. Виртуальные помощники**

Виртуальные помощники, такие как Alexa от Amazon и Google Assistant, помогают студентам в учебном процессе, отвечая на вопросы и напоминая о заданиях. Эти технологии делают обучение более интерактивным и доступным.

**3.3. Эффективность**

Образовательные роботы и виртуальные помощники повышают уровень вовлеченности студентов и помогают преподавателям эффективно управлять учебным процессом. Они предоставляют индивидуальную поддержку, что способствует улучшению учебных результатов.

**4. Интеллектуальные системы поддержки принятия решений**

**4.1. Принципы работы**

Интеллектуальные системы поддержки принятия решений (DSS) используют ИИ для анализа данных и предоставления рекомендаций по улучшению учебного процесса. Эти системы помогают преподавателям и администраторам принимать обоснованные решения на основе анализа данных об успеваемости и вовлеченности студентов.

**4.2. Примеры и эффективность**

Примеры интеллектуальных систем поддержки принятия решений включают платформы Blackboard Analytics и Civitas Learning. Эти системы предоставляют отчеты и визуализации данных, помогая образовательным учреждениям разрабатывать стратегические планы и улучшать учебный процесс.

**Заключение**

Использование технологий искусственного интеллекта в образовательных системах имеет значительный потенциал для повышения качества образования и улучшения учебных результатов. Адаптивное обучение, автоматизированные системы оценки, образовательные роботы, виртуальные помощники и интеллектуальные системы поддержки принятия решений демонстрируют высокую эффективность. Однако для максимального использования потенциала ИИ необходимо преодолеть ряд вызовов, таких как защита данных и подготовка преподавателей к работе с новыми технологиями. В будущем ИИ продолжит играть ключевую роль в трансформации образовательных систем, способствуя созданию более персонализированных и интерактивных учебных сред.

**Использованные литературы**

1. CONCEPTUAL BASIS OF DISTANCE LEARNING ORGANIZATION MA Makhmudova, SN Nasirova - ПЕДАГОГИКА И СОВРЕМЕННОЕ ОБРАЗОВАНИЕ ТРАДИЦИИ, ОПЫТ И ИННОВАЦИИ, 2020.

2. Nasirova Sh.N., Tillayev M.M. The importance of creating multimedial electronic learning resources. **Academicia Globe: Inderscience Research** is a scholarly peer reviewed international multidisciplinary Journal, 557-559 p.
3. Artificial Intelligence in Education 19th International Conference, AIED 2018, London, UK, June 27–30, 2018, Proceedings, Part II

## MA'LUMOTLAR BAZASI VA BLOKCHEYN

**Tuxtamatov Xusan Rixsibayevich**
Toshkent davlat pedagogika universiteti
Informatika va uni o'qitish metodikasi kafedrasi dotsenti
e-mail: thusan76@gmail.com

**Annotatsiya.** Mazkur maqolada ma'lumotlar bazasi va blokcheyn haqida, ularning o'zaro farqlari, tuzilishi hamda foydalanish sohalari haqida yoritib o'tilgan.

**Tayanch so'zlar:** ma'lumotlar bazasi, relyatsion model, blokcheyn, server, kliyent, yozuv, blok.

**Аннотация.** В данной статье рассматриваются база данных и блокчейн, их различия, структура и области использования.

**Ключевые слова:** база данных, реляционная модель, блокчейн, сервер, клиент, запись, блок.

**Annotation.** This article discusses the database and blockchain, their differences, structure and areas of use.

**Keywords:** database, relational model, blockchain, server, client, record, block.

Ma'lumotlar bazasi va blokcheyn orasida qanday bog'liqlik bor? Blokcheynni ma'lumotlar bazasining turi sifatida qaraydigan fikrlar ham mavjud. Avval ma'lumotlar bazasi va blokcheyn atamalariga to'xtalib o'taylik.

**Ma'lumotlar bazasi** deyilganda biror ob'ekt yoki uning ma'lum bir bo'lagi haqidagi tartiblangan ma'lumotlar ketma-ketligi tushuniladi. Biror mantiqiy usul yordamida ma'lumotlarni joylashuviga ma'lumotlar modeli deyiladi. Keng tarqalgan ma'lumotlar modellariga iyerarxik, tarmoqli va relyatsion modellar kiradi.

Keng tarqalgan **relyatsion model** 1970-yilda IBM kompaniyasining hodimi **Edgar Frank Kodd** tomonidan ishlab chiqilgan.

- bu model asosida hosil qilingan ma'lumotlar bazasida ma'lumotlar ikki o'lchamli jadval ko'rinishida saqlanadi.
- jadvalning ustuni bir hil turdagi ma'lumotni saqlasa, jadval qatori esa to'liq yozuvni saqlaydi.
- bunda jadval ustunlari soni avvaldan ma'lum bir sonda bo'lishi belgilab olinsa, qatorlar (ya'ni yozuvlar) soni cheklovsiz tarzda davom etadi.
- ma'lumotlar bazasi yagona serverda saqlanadi va kliyent-server arxitekturasi asosida ishlaydi [4].

**Blokcheynda** ma'lumotlar yagona serverda emas, balki foydalanuvchilar o'rtasida taqsimlangan holda saqlanadi. Zamonaviy shifrlash algoritmlaridan

foydalanish ma'lum bir shaxsga tegishli bo'lgan shaxsiy yozuvlarni tizimning boshqa foydalanuvchilari tomonidan nusxalash yoki tahrir qilishdan himoya qilish imkonini beradi. Bu tizim quyidagicha ishlaydi:

•avvalgi blok haqida ma'lumotlarga ega bo'lmagan birlamchi blok hosil qilinadi;

•har bir hosil qilinayotgan navbatdagi blok o'z sarlavhasida o'zidan avvalgi blok haqidagi ma'lumotni tranzaktsiya ko'rinishida saqlaydi;

•tizim foydalanuvchilari bloklarning umumiy sonini ko'rishadi, lekin faqat o'zlarining blokiga kirish huquqiga egadir.

Blokcheyn texnologiyasi yaponiyalik olim *Satoshi Nakamoto* tomonidan 2008 yilda taklif qilindi, amaliyotda birinchilardan bo'lib esa 2009 yilda bitkoinlar uchun ishlatildi. Hozirgi paytda bu texnologiyadan "bulutli" xizmatlarda, onlayn bankingda, onlayn o'yinlar, internet kataloglarda, identifikatsiya jarayonida, ijtimoiy tarmoqlarda keng foydalanilmoqda [1].

Ma'lumotlar bazasi va blokcheynni asosiy farqlari, o'xshashliklari va ishlash jihatlariga e'tibor beraylik.

**Ma'lumotlar xavfsizligi.**

Ma'lumotlar bazasi yagona serverda saqlanishi uning ehtimoliy buzib kirilish xavfini oshiradi, blokcheyn bunday kamchiliklardan holi.




**Arxitektura.**

Ma'lumotlar bazasining kliyent-server arxitekturasi asosida ishlaydi. Bu arxitektura kichik va katta hajmga ega barcha turdagi ma'lumotlar bilan ishlay oladi. Foydalanuvchi (kliyent) ma'lumotlarni oluvchi hisoblansa, serverlar markazlashgan holda ma'lumotlarni saqlaydi. Foydalanuvchi va server o'zaro himoyalangan bog'lanish orqali ma'lumot almashadi.

Blokcheyn esa tarqatilgan ledjer (ma'lumotlarni aniqlash tizimi, u harakatlanayotgan qiymatni kuzatib boradi, foydalanuvchi istalgan vaqtda uning joylashuvini ko'rishi mumkin) tarmoq texnologiyasidan foydalanadi. Bu peer-to-peer tarmog'i bo'lib, unda har bir tugun boshqasiga xavfsiz kriptografik protokollar

yordamida ulanadi. Markazlashtirilgan tugun yo‘qligi sababli, tugunlar birgalikda ishtirok etishlari mumkin [2].

**Ma’lumotlarni saqlash va qayta ishlash.**

Ma’lumotlarni saqlash va qayta ishlashda blokcheyn va ma’lumotlar bazasi bir-biridan farqli ishlaydi. Ma’lumotlar bazasida ma’lumotlar osongina saqlanishi va o‘qiladi. Ma’lumotlar oson o‘chirilishi va yangi qiymatlar bilan almashtirilishi mumkin.

Blokcheyn ma’lumotlarni saqlashga kelganda boshqacha ishlaydi. Blokcheyn ma’lumotlarni o‘zgarmasligini ta’minlaydi, ya’ni yozilgan ma’lumotlarni o‘chirib bo‘lmaydi yoki almashtirib bo‘lmaydi. O’zgarmaslik ma’lumotlarni onlayn ravishda buzish mumkin emasligini anglatadi. An’anaviy ma’lumotlar bazalarida o‘zgarmaslik yo‘q va shuning uchun administratorlar yoki uchinchi shaxs tomonidan manipulyatsiyaga ko‘proq moyil bo‘ladi.

Blokcheyn faqat ikkita amalni qo‘llab-quvvatlaydi: o‘qish va yozish.

•O‘qish operatsiyalari: blokcheyn tarmog‘idan ma’lumotlarni o‘qish yoki olish uchun ishlatiladi.

•Yozish operatsiyalari: blokcheyn tarmog‘iga ma’lumotlarni qo‘shish uchun ishlatiladi [3]

**Ma’lumotlar shaffofligi.**

Blockchain taklif qiladigan yana bir asosiy xususiyat bu ommaviy blokcheynda yozilgan ma’lumotlarni tekshirish usulidir. Shaffoflik foydalanuvchilarni tarmoqqa ishonchini ta’minlaydi. Ma’lumotlarning yaxlitligi har qanday holatda ham saqlanib qolinadi.

Ma’lumotlar bazalari markazlashtirilgan bo‘lib, shaffoflikning hech qanday shaklini qo‘llab-quvvatlamaydi. Foydalanuvchilar ma’lumotlarni tekshira olmaydilar. Administrator ma’lumotlarni barcha uchun ochishi mumkin, ammo shunga qaramay, ma’lumotlarni tekshirish foydalanuvchi tomonidan amalga oshirilmaydi [5].

**Xarajatlar va qo‘llab quvvatlash.**

Ma’lumotlar bazasiga xizmat ko‘rsatish blokcheynga qaraganda arzonroq. Ma’lumotlar bazasini sozlash oson bo‘lib, MBBTlarni tez va tejamkor ravishda o‘rnatish mumkin.

Blockchain yangi texnologiya bo‘lib korxonalar blokcheynni o‘z jarayoniga integratsiya qilish uchun to‘g‘ri rejalashtirishni amalga oshirishlari kerak. Yondashuvni o‘zgartirish juda muhimdir, chunki blokcheyn oxirigacha amalga oshirishni talab qiladi va uni mavjud tizimga qo‘shimcha sifatida oddiygina integratsiyalash mumkin emas. Xodimlar tomonidan blokcheynni amalga oshirish va texnik xizmat ko‘rsatish bilan bog‘liq xarajatlar ancha yuqori.

**Ishlash tezligi va samaradorligi.**

Ma’lumotlar bazalari so‘rovlarni tezroq bajarilish va istalgan vaqtda millionlab ma’lumotlarni qayta ishlashlari mumkin. Blockchain ma’lumotlar bazalariga nisbatan sezilarli darajada sekinroq.

Tranzaksiya blokcheynda amalga oshirilganda, u an’anaviy ma’lumotlar bazasining barcha harakatlarini bajaradi. Biroq, bajarilayotgan ko‘p operatsiyalar tufayli sekinlashadi:

1. Imzoni tekshirish. Blokcheyn tranzaktsiyasi amalga oshirilganda kriptografik algoritmlar yordamida imzolanadi. Ushbu qadam har bir tranzaktsiyaning haqiqiyligini va haqiqiy manbadan kelishini ta’minlash uchun zarur. Bu murakkab jarayon bo‘lgani uchun uni bajarish uchun vaqt kerak bo‘ladi. Agar blokcheyn ilovasi tez bo‘lsa ham, imzoni tekshirish vaqt talab qiladi.

2. Konsensus (kelishuv) mexanizmlari: blokcheyn markazlashtirilmaganligi sababli, blokcheyndagi tranzaktsiyalarni tasdiqlash uchun ko‘p jihatdan konsensus mexanizmiga tayanadi. Bundan tashqari, konsensus tezligi tanlangan usulning turiga bog‘liq. Ba’zi konsensus usullari boshqalarga qaraganda tezroq.

3. Ma’lumotlar ko‘pliligi. Blokcheyn - bu ajralmas tarmoq bo‘lib, unda har bir tugun hal qiluvchi rol o‘ynaydi. Har bir tugun ishtirok etishini ta’minlash uchun har bir tranzaksiya haqidagi ma’lumotlar har bir tugun tomonidan saqlanishi va tekshirilishi kerak.

Bu uch jihat blokcheynni ishlash tezligini sekinlashtiradi [6].

Ma’lumotlar bazalari foydalanuvchilarga qulay va ko‘plab boshqaruv tizimlari tomonidan qo‘llab-quvvatlanadi. Millionlab foydalanuvchilari bo‘lgan veb-saytlar ham kontentlar uchun ma’lumotlar bazalaridan foydalanadilar. Yana bir afzallik - ma’lumotlar bazasida saqlash usulidir. Ular yozish yoki o‘qish jarayonida tasdiqlanmasligidir.

Xulosa qilib aytganda, ma’lumotlar bazasidan quyidagi holatlarda foydalanish afzaldir:

- uzluksiz ma’lumotlar oqimidan foydalanadigan ilovalar yoki tizimlar;
- maxfiy ma’lumotlarni saqlash;
- onlayn tranzaktsiyalarni qayta ishlash;
- ma’lumotlarni tekshirish talab qilinmaydigan ilovalar yoki tizimlar;
- relyatsion ma’lumotlar;
- turli ilovalar [7].

Blokcheynning maqsadi o‘z foydalanuvchilari uchun ikkita muhim narsani o‘rnatadigan peer-to-peer tarmog’i: shaffoflik va ishonch. Tegishli tekshirishni talab qiladigan har qanday tizim blokcheyndan foydalanishi mumkin.

Masalan, Bitcoin blockchaindan foydalanadi. Bu har kimga shaxsini oshkor qilmasdan aktivlarini bir joydan ikkinchi joyga yuborish imkonini beradi.

Blockchain uchun yana bir ajoyib foydalanish holati - bu ovoz berish tizimiga ishonch va shaffoflikni kiritadi.

Xulosa qilib aytganda, blokcheyndan quyidagi holatlarda foydalanish afzaldir:

- transfer narxi;
- saqlash narxi;
- naqd pul operatsiyalari;
- ishonchli ma’lumotlarni tekshirish;

- ovoz berish tizimlari;
- markazlashtirilmagan ilovalar.

**Adabiyotlar:**

1. В.И.Красов. Распределенные базы данных. Блокчейн. — Иркутск: изд. ИГУ, 2020.

2. Брюс Шнайер. Прикладная криптография : протоколы,алгоритмы, исход.тексты на языке Си . - М. : Триумф, 2003.

3. Антонопулос А. Осваиваем биткоин. Программирование блокчейна– М.: ДМК Пресс, 2018.

4. Адамцевич Л.А., Пиляй А.И. Разработка базы данных отбора и экспертной проверки объектов культурного наследия для обучения искусственного интеллекта, 2023.

5. Бородина Е.А., Даценко Н.В., Никитин Б.Е., Мачтаков С.Г., Хромых Е.А. Проектирование баз данных. Учебное пособие для подготовки обучающихся по направлениям 09.03.02 - «Информационные системы и технологии», 09.03.03 «Прикладная информатика» / Воронеж, 2023.

6. Гладков А.К., Никольская Д.И. Исследование поисковой оптимизации на основе базы данных ORACLE // Экономика и качество систем связи. 2022. № 4 (26).

7. Гранкин В.Е. Система управления базами данных OPENOFFICE BASE. Практикум. Москва, 2022.

## BOSHLANG‘ICH SINFLAR O‘QUVCHILARDA NUTQIY KOMPETENSIYANI RIVOJLANTIRISHDA AXBOROT TEXNOLOGIYALARDAN FOYDALANISH

**Xoliqulova Aziza Norqo‘chqor qizi**
Termiz iqtisodiyot va servis universiteti
Ta’lim va tarbiya nazariyasi va metodikasi (boshlang‘ich ta’lim)
1-kurs magistranti

**Annotatsiya.** Ushbu maqola maktab o‘quvchilarining dars jarayonida axborot texnologiyalaridan foydalanishi o‘quvchilarda innovatsion kompetentlikni samarali shakllantirish, metodlardan foydalanish usullarini va imkoniyatlarni ochib beradi.

**Kalit so‘z.** Axborot vositalari, kommunikativ kompetensiya, ta‘lim, texnologiya, innovatsiyalar, texnologik jarayon, o‘qitish, nutq, so‘zlashish, bilim.

**Аннотация**

В данной статье раскрываются методы и возможности эффективного формирования инновационной компетентности учащихся, использования методов и использования информационных технологий школьниками в ходе урока.

**Ключевое слово.** Информационные средства, коммуникативная компетентность, образование, технология, инновация, технологический процесс, обучение, речь, говорение, знание.

**Abstrakt**

This article reveals the methods and possibilities of effective formation of innovative competence in students, the use of methods and the use of information technologies by schoolchildren in the course of the lesson.
**Keyword.** Information tools, communicative competence, education, technology, innovation, technological process, teaching, speech, speaking, knowledge.

XIX asr axborot texnologiya va innovatsiyalar asri deb bejizga aytilmagan. Shu nuqtai nazardan Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyevning “Agar mendan sizni nima qiynaydi, deb so‘rasangiz, farzandlarimizning ta‘lim va tarbiyasi deb javob beraman” deb aytgan gaplari bugungi kunda yurtimizda amalga oshirilayotgan islohotlarga misol bo‘la oladi.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 29-oktyabrdagi “Ilm-fan tizimini 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini tasdiqlash to‘g‘risida”gi PF-6097-son Farmoniga muvofiq, ilm-fanni rivojlantirishni maktabdan, ya’ni boshlang‘ich ta‘limdan boshlash kerak. O‘quvchilarga sifatli beriladigan bilimlar esda qolarli va tushunarli bo‘lishi uchun axborot texnologiyalardan foydalanish katta ahamiyatga ega.

O‘zbekiston Respublikasida ta’limning uzluksizligi, uzviyligi, o‘quvchi shaxsi va qiziqishlari ustuvorligidan kelib chiqib, ularning yosh xususiyatlariga mos ravishda tayanch kompetensiyalar shakllantirilgan.

1.Kommunikativ kompetensiya-ijtimoiy vaziyatlarda ona tilida va birorta xorijiy tilda muloqotga kirisha olish, muomala madaniyatini egallash, ijtimoiy moslashuvchanlikni, jamoada ishlay olish ko‘nikmalarini shakllantirishni nazarda tutadi.

2.Axborot bilan ishlash kompetensiyasi–mediamanbalardan amalga oshirilishi ko‘zlanayotgan tayanch kompetensiyalarning bosh yo‘nalishi mustaqil fikrga ega bo‘lib, o‘z fikrini yozma va og‘zaki bayon eta olish kompetensiyasiga ega mutaxassis kadrlarni tayyorlashdan iborat. Mustaqil fikr mustaqil tafakkurning, mustaqil tafakkur esa mustaqillik tafakkurining muhim jihatini tashkil etadi.

Nutqiy kompetensiyaning birinchi elementi bu tinglab tushunish sanaladi.Bu jarayon o‘quvchining go‘daklik davridan shakllanib, yillar davomida rivojlanib boradi. Muayyan fan, sohaga oid informatsiyani, ommaviy axborot vositalari orqali o‘qib eshittirilgan turli ma’lumotlarni o‘zi mustaqil tinglab tushunishi, anglashi, qayta og‘zaki gapirib berishi,erkin tahlil qila olishi me’yoriy hujjatlarda belgilangan. Shu o‘rinda olima Sh.Yuldashevaning fikricha, “Ma’lumki, tinglab tushunish murakkab nutq faoliyati hisoblanadi. Boisi so'zlovchining radio, televidenie orqali yoki muloqot paytida ifodalagan nutqini tinglovchi tezda qabul qilib, mazmunini tushunib, xotirada saqlab qolishi lozim. Bunday nutqni qaytadan o'qib olish uchun imkon bo'lmaydi. Tinglab tushunish gapirish bilan uzviy bog'liq. Tinglab tushunish ko'nikmasi egallangan bo'lsa, o‘quvchida gapirish ko'nikmasi ham yaxshi rivojlanadi”. Ommaviy axborot vositalari, ijtimoiy tarmoqlardagi fanni o‘rganishga doir turli ma’lumotlarni o ‘quvchilar tinglaydilar hamda ularda aniq tasavvurlar va tafakkuri rivojlansa, u ma’lumotni qayta tushungan holda gapirib muloqot qila

oladilar. So‘zlovchining hamma informatsiyasini, poetik matn tinglanganda o‘quvchi uni to‘liqligicha batafsil anglamasligi mumkin. O‘quvchilarda bilimni egallash qobiliyatini takomillashtirish, nazariy ma’lumotni izlab topib o‘rganish ko‘nikmasini rivoj toptirish va mantiqiy izchil fikrlash malakalari mustahkamlash ulardagi qiziqishlar va izlanishlar olib borish bilan bog‘liq. Shundagina o‘quvchilar omma oldida, tadbirlarda ma’lumotni tinglab tushunishga o‘rganib boradilar.

O‘zbekiston Respublikasining “Ta‘lim to‘g‘risida”gi Qonunning 26-moddasida ta‘limni boshqarish bo‘yicha maxsus vakolati berilgan davlat organlarining huquq doirasiga o‘qitishning ilg‘or shakllari va yangi pedagogik texnologiyalarni ta‘limning texnik va axborot vositalarini o‘quv jarayonida joriy etish haqida so‘z borgan.

Ta‘lim -tarbiya mazmuni maqsad va vazifalari davrlar o‘tishi bilan kengayib borishi natijasida uning shakl va usullari ham takomillashib bormoqda. Hozirgi inson faoliyatining asosiy yo‘nalishlari ulardan ko‘zda tutilgan maqsadlarni to‘liq amalga oshirish imkoniyatini beruvchi yaxlit tizimlar, ya‘ni texnologiyalarga aylanib bormoqda. Yanada yaqinroq yondashadigan bo‘lsak, pedagogik jarayon bu mehnat quroli bilan mehnat obyektiga bosqichma-bosqich ta‘sir etish natijasida mahsulot yaritib beradigan ishchining faoliyatidir.

Yangi pedagogik texnologiyalarni ta‘limning texnik va axborot vositalarini o‘quv jarayoniga joriy etish haqida so‘z borgan. Axborot texnologiyalari bilan ishlash o‘z yoshiga mos kitoblarni o‘qish, televizor, radio, kompyuter, internet orqali o‘tiladigan bilimlarni bola tez esda saqlaydi va so‘zlab bera oladi.

Boshlang‘ich sinf o‘qituvchisining axborot kompetentligini rivojlantirishda quyidagi vazifalarni amalga oshirish mumkin:

- Bo‘lajak boshlang‘ich sinf o‘qituvchining professionalligi,o‘quvchilar fikrini olishligi, diqqatini tortish hamda axborot texnologiyalarini chuqur bilish;
- Axborot vositalarida didaktik o‘yinlarni tashkil qila olishligi va o‘qituvchi boshlang‘ich ta‘lim jarayonida ularga to‘g‘ri yondashish va yo‘naltirishidir.

Boshlang‘ich sinflarda turli xil multimedia, didaktik o‘yinlardan foydalanish katta ahamiyat kasb etadi.

Axborot kommunikatsion texnologiyalardan foydalanishning yanada bir ahamiyatli tomoni shundaki, o‘quvchilarga dars jarayonida mavzuning ko‘rinishi hunarlar haqida bo‘lsa, duradgorlik, oshpazlik, temirchilik, chorvachilikni uni bajariladigan vazifalarni ko‘rgazmalilik va har bir kasbga oid rasmlar bilan o‘quvchiga ko‘rsatish va bu qanday kasbligini so‘ralsa, bola o‘qishni, yozishni bilmagan holatda ham rasmga qarab bemalol so‘zlab berishi mumkin va shu bilan nutqiy kompetensiyaning axborot texnologiya bilan samarali shakllanishiga olib keladi.

Ona tili fanini o‘qitish jarayonida yuqori sifatli elektron ta’lim vositalardan foydalanish va ularni ta’lim jarayoniga to‘g‘ri tatbiq etish o‘quvchilar tomonidan axborotlarni qabul qilish, ularga ishlov berish, o‘zlashtirilgan bilim, ko‘nikma, malaka, tayanch va fanga doir kompetensiyalarni muntazam nazorat qilish,

ijodkorlikni tarbiyalash, ta'lim-tarbiya jarayonini tashkil etishga o'zgartirish va qo'shimchalar kiritish, ta'lim natijasini uzluksiz kuzatib borish imkoniyatini beradi.

**Foydalanilgan adabiyotlar.**

1. O'zbekiston Respublikasining 2020-yil 23-sentabrdagi "Talim to'g'risida"gi O'RQ-637-son Qonuni.

2. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 29-oktyabrdagi "Ilm-fan tizimini 2030-yilgacha rivojlantirish" 29-oktayabr 2020-yil PF- 5047-son Farmoni.

3. G'afforova " Boshlang'ich ta'limda zamonaviy pedagogik texnologiyalar" Toshkent- 2016

4. Eshmirzayev G. "Boshlang'ich sinflarni o'qitishda elektron darsliklarni o'rni" Jizzax-2021

5. Ro`ziyeva D., Usmonboyeva M., Holiqova Z. "Interfaol metodlar: mohiyati va qo`llanilishi" / Metodik qo`llanma –T.: Nizomiy nomli DTPU, 2013.- 115b.

6. Alavutdinova N.G. "Ona tili darslarida nutqiy kompetensiyalarni shakllantirish metodikasi" Monografiya. – Toshkent: Bookmany print, 2023. – 6b.

7. Yuldasheva Sh.Sh. Davlat tili ta'limida o'quvchilar nutqiy malakalarini o'stirishning ilmiy-metodik asoslari. Ped. fan. nom. diss. –T.: 2008. –23–24 b.

## O'QUVCHILARDA LINGVISTIK KOMPETENSIYALARNI RIVOJLANTIRISHDA AXBOROT TEXNOLOGIYALARDAN FOYDALANISH

**Kenjayeva Muhayyo Abdumurodovna,** pedagogika fanlari bo'yicha falsafa doktori(PhD), dotsent Toshkent shahar Yangi asr universiteti,
kenjayevamuhayyo14@gmail.com. Tel.: +998915791977

**Annotatsiya.** Ushbu maqolada axborot texnologiyalari imkoniyatlaridan unumli foydalangan holda ta'lim samaradorligini oshirish, o'quvchilarning lingvistik kompetensiyalarini shakllantirishda axborot bilan ishlash va multimedialardan foydalanish orqali muloqotga kirishish, samimiy munosabatda bo'lish haqida fikr yuritilgan.

**Kalit so`zlar.** axborot texnologiyalari, lingvistik kompetensiyalar, multimedialardan foydalanish, muloqotga kirishish.

**Аннотация.** В данной статье высказывается мнение о повышении эффективности образования за счет эффективного использования возможностей информационных технологий, работы с информацией и использования мультимедиа в формировании языковой компетенции учащихся, наличия душевного отношения.

**Ключевые слова.** информационные технологии, лингвистические компетенции, использование мультимедиа, общение.

**Abstract.** In this article, there is an opinion about increasing the effectiveness of education by effectively using the possibilities of information

technologies, working with information and using multimedia in the formation of linguistic competence of students, and having a sincere relationship.

**Key words.** information technologies, linguistic competences, use of multimedia, communication.

Axborot texnologiyalari imkoniyatlaridan unumli foydalanish ta'lim samaradorligini oshirish, o'quvchilarning mustaqil fikrlash qobiliyatiga ijobiy ta'sir ko'rsatish, bilim olishga bo'lgan rag'batini oshirish hamda nazariy tushunchalardan amaliyotda erkin ifodalanish ko'nikma va malakalarini shakllantirishi nuqtai nazaridan ham ahamiyatlidir. Shu sababli ta'lim-tarbiyaga oid me'riy hujjatlarda uzluksiz ta'lim bosqichlari uchun multimedia ishlanmalarini bosqichma-bosqich ishlab chiqish, o'qitishning o'yinli shakllari va mediatexnologiyalardan foydalanish imkoniyatlarini kengaytirish masalasi qo'yilgan[1]. Bu esa, davr bilan hamnafas bugungi kun yoshlarining axborotlarni to'g'ri tanlash, ular orasidan muhimini saralab olish, tartibga solish yo'llarini izlash, axborotlar bilan ishlashga oid zamonaviy usullarni o'zlashtirishlariga zarur shart-sharoitlarni yaratadi.

Elektron axborot ta'lim muhitini tashkil etish zamonaviy ta'lim turlaridan biri bo'lib, insonning individualligini anglash, ularning psixologik xususiyatlarini bilish va hisobga olishga asoslanadi. Shuningdek, elektron axborot ta'lim muhiti innovatsiyalar diffuziyasi samaradorligining asosi sifatida belgilanadi[2].

O'quvchilar tomonidan yozma nutqni o'rganish mazmun-mundarijasidagi turli komponentlarning o'zlashtirilishi u yoki bu elektron-didaktik vositalardan ustuvor foydalanishni taqozo qiladi. O'quvchilarning lingvistik kompetensiyalari bevosita axborot bilan ishlash orqali ham shakllantirilib boriladi. Bunda ona tili ta'limini mediamanbalar: televidenie, radio, kompyuter, nusxa ko'chiruvchi qurilma, slayd, video va audio magnitofonlar, yangi rusumdagi telefonlar yordamida tashkil etilishiga alohida e'tibor qaratilmoqda. O'qituvchilarning ta'lim jarayonida turli axborot vositalaridan o'rinli, maqsadli va samarali foydalanish vazifasi ularning quyidagi harakatlarni amalga oshirishlarini taqozo etadi:

1. O'quvchilarga o'rganilayotgan mavzu mohiyatini tasviriy yoritishga yordam beruvchi izohlarsiz bir nechta videolavha namoyish qilinadi.
2. O'quvchilar har bir lavhada qanday jarayon aks ettirilganligini izohlaydi.
3. O'quvchilar video lavhalarda aks etgan jarayon, hodisa yoki voqeliklarning mohiyatini daftarlariga qayd etadi.
4. O'quvchilar o'qituvchi tomonidan berilgan savollarga javob qaytaradi.

Chunonchi, darsning kirish qismida mavzuga oid videolavhadan parcha namoyish qilish va o'zaro suhbat tashkil etish o'quvchilarni psixologik jihatdan yangi mavzuga to'liq jalb etishga yordam beradi. So'ngra beriladigan savollar yoki tayanch so'z va birikmalar asosida suhbat tashkil etish, uni og'zaki muhokama qilish, leksik-grammatik topshiriqlar bo'yicha yozma tahlillar o'tkazish videolavha mazmunini chuqur o'zlashtirish imkonini beradi" [3].

“Ona tili” darsligidagi “Omonimlar. Nutqda omonimlardan foydalanish“ mavzusini “Videotopishmoq” metodi orqali o‘rganilishiga doir misollar keltiramiz:





Jonivorlar ichida bordir bir jonzot, Odil to‘pni menga ... **(ot)**

Uning nomi esa juda yaxshi ... **(ot)**





Yig‘laganda to‘kilar ko‘zlaridan ... **(yosh)** Mening ukam juda ... **(yosh)**

educators can cultivate a holistic approach to education that nurtures students' intellectual curiosity, problem-solving abilities, and imaginative thinking skills.

In conclusion, creative education represents a paradigm shift in contemporary pedagogy, emphasizing the cultivation of creativity, innovation, and critical thinking among learners. By grounding its practices in sound theoretical frameworks and leveraging innovative pedagogical approaches, creative education holds the promise of transforming traditional schooling into dynamic learning environments that inspire and empower students to thrive in the 21st century. As educators continue to explore and refine the methodological basis of creative education, it is imperative to prioritize creativity as a core competency in education, ensuring that all students have the opportunity to unleash their creative potential and contribute to a brighter, more innovative future.

## REFERENCES:

1. Amabile, T. M. (1996). Creativity in context: Update to the social psychology of creativity. Westview Press.
2. Robinson, K. (2001). Out of our minds: Learning to be creative. Capstone Publishing.
3. Piaget, J. (1972). Intellectual evolution from adolescence to adulthood. Human Development, 15(1), 1-12.
4. Vygotsky, L. S. (1978). Mind in society: The development of higher psychological processes. Harvard University Press.
5. Csikszentmihalyi, M. (1996). Creativity: Flow and the psychology of discovery and invention. HarperCollins.
6. Thomas, J. W. (2000). A review of research on project-based learning. Autodesk Foundation.

## BO'LAJAK MUHANDIS-DASTURCHILARNI RAQAMLI TA'LIM MUHITIDA O'QITISHNING INNOVATSION TA'LIM TEXNOLOGIYASI.

**Musurmonova Shahlo G'ulomovna**
Muhammad al-Xorazmiy nomidagi Toshkent axborot texnologiyalari universiteti Qarshi filiali assistenti
shahlo.musurmonova@gmail.com

**Annotatsiya.** Ushbu maqolada raqamli ta'lim muhitida bo'lajak muhandis-dasturchilarning kasbiy tayyorgarligini rivojlantirishning tashkiliy- funksional madeli keltirilgan. O'qitishda fanlararo aloqalarni ta'minlash orqali innovatsion ta'lim shakllari va ularni amaliyotga qo'llash yoritilgan. Bo'lajak muhandis-dasturchilarni kasbiy faoliyatga tayyorlashda raqamli ta'lim muhitada o'qitish orqali

kasbiy bilim, ko’nikma va malakalarning yaxlit tizimi, kasbiy kompetentsiyalar asosida rivojlantirish ko’rsatib berilgan.

**Kalit so’zlar:** muhandis-dasturchi, tashkiliy-funksional, kasbiy, raqamli ta’lim, fanlararo, innovatsion ta’lim, kompetentsiya,kasbiy faoliyat,ekskursion dars, konferension dars, kombinatsion dars, individual.

Ta'limda fanlararo aloqalarni ta'minlash bo'lajak muhandis-dasturchilarning kasbiy kompetensiyalarni shakllantirishning muhim sharti bo'lib, ta'limda uzviylik va o'zaro aloqadorlik, matematik voqeliklarni yangi ta'lim usullarida ishlab chiqishni o'z ichiga oladi. Barcha jarayonlarda fanlararo aloqadorlikka erishishda amaliy mazmundagi masalalar muhim o'rin tutadi, birinchidan, talabalarga funksiyalarni modellashtirishni amalga oshirishiga yordam beradi, ikkinchidan esa amaliy mazmundagi masalalarni yechishda fundamental bilimlardan foydalanib bevosita boshqa fanlarni o'rganish jarayonida qo'llash malakalarini oshishiga olib keladi. Raqamli ta'lim muhitida bo'lajak muhandis-dasturchilarni kasbiy tayyorgarligini rivojlantirishning tashkiliy-funksional modelini ishlab chiqdik (1 - rasm).

Ushbu modeldan kelib chiqib, quyida tashkiliy-funksional modelni ta'lim jarayonida qo'llanilishini keltirib o'tamiz.

*Ekskursion-Darsda:*

Bo'lajak muhandis-dasturchilarga ekskursion-Dars hamkor tashkilotlarga tashrif buyurish orqali amalga oshiriladi. Bunda talabalar ishlab chiqarishni bevosita kuzatish, yetakchi muhandis-dasturchilar bilan tanishish va fikr almashish imkoniyatiga ega bo'ladilar. Ekskursion-Darsda evristik va tanqidiy fikrlash texnologiyasidan foydalaniladi, bunda talabalarning algoritmlash va modellashtirish kompetensiyalari shakllantiriladi. Ekskursion-Dars odatda auditoriyadan tashqari mashg'ulot bo'lib, asosan texno-parklarda yoki IT-markazlarda o'tkazilishi mumkin.

Evristik pedagogik texnologiyalarni qo'llashda talabalarning kasbiy tayyorgarligi faollashadi, masalan: muvozanat, stressga chidamlilik, o'z-o'zini anglash motivasiyasi, ijodkorlik, kreativlik. Ushbu ta'lim metodi ko'pincha yangi mavzuni tushuntirishda qo'llaniladi.

*Evristik ta'lim texnologiyasi* - bu talaba tomonidan ta'limning o'z shaxsiy mazmuni, maqsadlari va tuzilishini, shuningdek uni tashkil etish, diagnostika va tushunish jarayonini tayyorlashni o'rganishini maqsad qilib oluvchi ta'limdir A.V. Xutorskiy [3] hisoblanadi.

*Tanqidiy fikrlash texnologiyasi* – kasbiy muammolarni muhokama qilish, baholash, aniqlash va hal qilishni o'rgatadigan ta'lim texnologiyasidir.

*Kombinasion-Darsda:*

Kombinasion-Darsda *loyihalash texnologiyasini* qo'llash orqali talabalarning loyihalash va konstruksiyalash kompetensiyasini shakllantirish amalga oshiriladi. Kombinasion dars ma'ruza, amaliy, laboratoriya, to'garak kabi ta'lim shakllarining barchasini birdek loyihalash texnologiyasidan foydalanib olib borilishidir.




**1-rasm.** Raqamli ta'lim muhitida bo'lajak muhandis-dasturchilarni kasbiy tayyorgarligini rivojlantirishning tashkiliy-funksional modeli

Kombinasion-Dars hamkor tashkilotlar bilan uzviylikda fan dasturlarini ishlab chiqish, amaliyot jarayonlarini muvofiqlashtirish, hamkorlikda uslubiy ta'minotni rivojlantirishda samarali hisoblanadi. Bundan tashqari ilab chiqarishning etakchi xodimlarini ham ta'lim jarayoniga jalb qilish nazarda tutiladi.

Zamonaviy metodika va texnologiyalarning turli yo'nalishlari orasida eng maqbul maqsadlarga erishtiruvchi metod -loyihalash metodi hisoblanadi. *Loyihalash metodi* – talabalarni bosqichma-bosqich murakkablashib boradigan

amaliy masalalarni ishlab chiqish, rejalashtirish va amalga oshirish jarayonida bilim, ko'nikma va malakalar bilan qurollantiradigan ta'lim tizimidir.

Loyihalash metodikalarining samaradorligi quyidagi sabablarga asoslanadi:

-loyihalash metodikasi shaxsga yo'naltirilgan bo'lib, bunda ta'limni rivojlanish jihati kasbiy ta'limda etakchilik qiladi;

-loyihani amalga oshirish jarayonida ta'lim shaxsning o'zi tomonidan motivlashgan bo'lib, bu o'z navbatida ishni bajarish jarayonida unga bo'lgan qiziqish va ishga berilishni kuchaytiradi;

-loyihalash metodikasida "o'qituvchi-talaba" munosabatlari ierarxiyasi (pog'onalari, ketma-ketligi) an'anaviy ta'lim metodlaridan tubdan farq qiladi.

*Konferension-Darsda:*

Konferenssion-Darsda differensial ta'lim texnologiyasini qo'llash orqali talabalarning dasturlash va avtomatlashtirish kompetensiyalarini shakllantirish amalga oshiriladi. Konferension-Dars internetda ijtimoiy tarmoqlar (telegram, instagram, facebook) differensial texnologiyasidan foydalanib olib borilishidir.

Differennsiallashgan o'quv jarayoni deganda talabalarning ma'lum o'quv fanlari bo'yicha o'quv materiallarini turli darajada («A», «B», «S») egallashlariga qaratilgan ta'lim-tarbiya jarayonini tashkil etish tushuniladi.

*Differensial ta'lim texnologiyasi* – talabalarga past o'zlashtiruvchilarga yordam berish, kuchlilarga e'tibor berish imkonini beradi. Ushbu texnologiya yordamida kuchli o'zlashtiruvchilar ta'limda tez va chuqur bilim olishga erishadilar. Bilimli talabalar o'zlarining qobiliyatlarini takomillashtiradilar, past o'zlashtiruvchilar o'qish muvaffaqiyatini his etish hamda o'z qobiliyatlari doirasida o'zini namoyish qilish imkoniga ega bo'ladilar, ta'limning rag'batlantirish darajasi oshadi.

Bunday ta'lim texnologiyasini tashkil etish natijasi – har bir talabaning individual xususiyatlarining (qobiliyatlarining) yuzaga chiqishi va rivojlanishidir.

Bo'lajak muhandis-dasturchilarning kasbiy tayyorgarligini rivojlantirish texnologiyalari ishlab chiqildi. Bo'lajak muhandis-dasturchilarni kasbiy tayyorgarligini rivojlantirishning tashkiliy-funksional modelini ishlab chiqildi. Innovasion ta'lim shakllari: kombinatsion-Dars, ekskursion-dars, konferension-Darslarda ta'lim texnologiyalardan: differensial o'qitish texnologiyasi, loyihalash texnologiyasi, evristik ta'lim texnologiyasi, tanqidiy fikrlash texnologiyasidan samarali foydalanilib talabalarning kasbiy kompetensiyalari shakllantirildi, kasbiy tayyorgarligi takomillashtirildi.

## ADABIYOTLAR

1. Штофф, В. А. Моделирование и философия / В. А. Штофф. – М. : Наука, 1966. – 304 с

2. Файзиева М.Р. Ўқув жараёнига мослашувчи WEB тизимларни яратиш // Педагогика фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD) диссертацияси. – Тошкент, 2017. – 189 б.

3. Хуторской, А.В. Технология проектирования ключевых и предметных компетенций [Электронный ресурс] / А.В. Хуторской // Интернет-журнал «Эйдос. – 2005. – Режим доступа: http://www.eidos.ru/journal/2005/1212.htm.

4. Musurmonova Sh.G’. Teaching Function Graphs To Students Using Educational Methods. //The American Journal of social science and education Innovations, 3(03). ISSN 2689-100X – USA. 2021. SJIF:5.857. P-450-455; https://theamericanjournals.com/index.php/tajssei/article/download/921/868.

## КВАНТ АЛГОРИТМЛАРИДАН ФОЙДАЛАНИБ ДИНАМИК ОБЪЕКТЛАРНИ БОШҚАРИШ

**Якубова Ноилахон Собиржоновна,**
Тошкент давлат техника университети доценти,
e-mail: noila.yakubova@gmail.ru

**Аннотация.** Ҳозирда ишлаб чикаришини автоматлаштириш билан боғлиқ бўлган амалий соҳадаги фанларнинг ривожланиши билан юқори даражали автономликка мослашувчанлик хоссасига, ишончлиликка ва ноаниқлик шароитларда юқори сифатга эга бўлган турли хил техник тизимларни яратиш зарурияти пайдо бўлди. Бундай тизимларнинг бошқариш объекти мураккаб, кўп ўлчамли, ночизиқли бошқариш тизимлари бўлиб, бу каби тизимларнинг хусусиятлари кўплаб имкониятларни қамраб олади ва мазкур тизимнинг жорий ҳолатига мос келишлик билан изоҳланади. Бошқарув объекти сифатида олинган технологик қурилма кўп ўлчамли ва кўп боғланишли бўлганлиги учун рақамли бошқариш тизимини моделлаштириш ва синтезлаш алгоритмлари интеллектуал усуллар сирасига мансуб бўлган алгоритмлардан фойдаланиб ечилди.

**Калит сўзлар:** квант алгоритми, нейротармоқли модель, квант норавшан ростлагич, суперпозиция, корреляциялаш матрицаси, интерференция, синтез, интеллектуал тизим.

Ҳозирги вақтда техник ривожланиш билан боғлиқ ҳолда бошқариш объектлари, ишлаб чиқилаётган бошқариштизимларининг мураккаблашуви сезиларли ортишига сабаб бўлмоқда. Шу сабабли юқори даражали автономликка мослашувчанлик хоссасига, ишончлиликка ва ноаниқлик шароитларда юқори сифатга эга бўлган турли хил техник тизимларни яратиш зарурияти пайдо бўлди. Бундай тизимларнинг бошқариш объекти мураккаб, кўп ўлчамли, ночизиқли бошқариш тизимлари бўлиб, улар зарурий фойдаланиш тавсифи ва кенг функционал имкониятларга башоратлаш имкониятига, ҳамда ташқи таъсир ва тизимнинг жорий ҳолатга мослашувчан хусусиятига эгадир. Тизимлардаги омилларнинг ноаниқлиги ва ўзгарувчанлиги динамик тизимлар ҳолатини башоратловчи, ўз навбатида бошқариш масаласини ечишни мураккаблашишига олиб келади.

Динамик объектлар ва ноаниқлик алоқаларининг хусусиятлари ҳамда ахборот етарли бўлмаган шароитларда қарор қабул қилишни эътиборга олган ҳолда тизимли таҳлил, математик моделлаштириш, ахборотларга ишлов

бериш ва тадқиқотнинг мураккаб динамик объектларни бошқариш усулларини қўллаш, ечими ишлаб чиқариш самарадорлигини ошириш имконини берадиган муҳим масалалардан биридир.

Ноаниқ шароитларда мураккаб динамик объектларни бошқариш тизими динамикасининг моделларини қуриш, моделлар тузилишини тавсифлаш ҳамда квант ҳисоблаш усулларини қўллаш асосида мураккаб динамик объектларни бошқариш жараёнининг квант норавшан моделини ишлаб чиқиш ва бунда моделнинг реал объект билан адаптациялаш масаласи асосий вазифалардан биридир:

Бунда, кўрилаётган тизим қуйидаги динамик тенглама билан берилган бўлсин:

$$x(k) = Ax(k) + Bf\left[u(k), u(k-1), \ldots, u(k-m+1)\right], \; y(k) = Cx(k),$$

бунда: $f[\cdot]$- силлиқ ночизиқли функция $\frac{\partial f}{\partial u(k+1)} = 0; \frac{\partial f}{\partial u(k)} \neq 0$,

*A*,*B* - матрицалар; *x* - жараён ҳолати; *k* - тактлар қиймати; *y*-чиқиш қиймати; *m* - вақт; *C* - чиқиш вектори.

Квант механикасидаги классик ҳолатдан фарқли ўлароқ, бу икки ҳолат суперпозиция ҳолатида бўлиши мумкин, яъни квант битининг энг умумий ҳолатини қуйидагича ёзиш мумкин:

$$|\psi\rangle = \alpha|0\rangle + \beta|1\rangle$$

бу ерда: $\alpha$ ва $\beta$ - комплекс сонлар.

Нолга мос келадиган кет-векторлар вакубитнинг бирлик ҳолати қуйидаги шаклга эга бўлади:

$$|0\rangle = \begin{bmatrix} 1 \\ 0 \end{bmatrix} \text{ ва } |1\rangle = \begin{bmatrix} 0 \\ 1 \end{bmatrix}$$

$|\psi\rangle = \alpha|0\rangle + \beta|1\rangle$ функция билан тизимнинг ҳолатини ўлчашда, $|0\rangle$ ҳолатда аниқлаш эҳтимоллиги $\alpha^2$, $\langle 1|$ ҳолатда аниқлаш эҳтимоллиги $\beta^2$ га тенг. Бу эҳтимоллар йиғиндиси бирга тенг:

$$|\alpha|^2 + |\beta|^2 = 1$$

Бу муносабат нормаллаштириш шарти деб аталади [1].

Квант алгоритмик ячейкасини лойиҳалаш жараёни учта квант операторининг матрица шаклини ўз ичига олади: суперпозиция, квант корреляцияси (ёки квант оракул) ва интерференция, улар квант қидирув алгоритмлари таркибига киради. Умуман олганда,квант генетик алгоритми ёрдамида квант алгоритмик ячейкасини тузилишини қуйидаги формула билан ифодалаш мумкин:

$$QAG = \left[(Int \otimes^n I) \cdot U_F\right]^{h+1} \times \left[QAG\left[{}^n H \otimes^m S\right]\right]$$

бу ерда: $I$ - идентификацион матрица оператори; ⊗ – тензор оператори; $S$ муаммонинг тавсифига қараб $I$ ёки $H$ га тенг.

Юқоридаги тенгламага кўра, лойиҳадаги биринчи қисм квант алгоритмик ячейкаси- $U_F$ турини тавсифловчи чигаллашган ҳолат оператори бўлиб, у ўрганилаётган функциянинг сифат хусусиятларини физик жиҳатдан тавсифлайди. Қабул қилинган сигналларни [0,1] назорат сигналларининг жорий қийматларини уларнинг олдиндан маълум бўлган максимал қийматларига (мах $K$ ) бўлиш орқали нормаллаштирилади. Эҳтимоллик зичлиги функциялари аниқланади.

Мазкур квант ҳисоблаш усуллари асосида технологик объект кўрсаткичлари ва объектга таъсир этувчи факторларнинг вақт бўйича ўзгаришига эга бўлган стационар бўлмаган вазиятлар мавжуд бўлганда ҳам бошқариш моделини қуриш мумкин бўлади.

Юқорида келтириб ўтилган маълумотлар норавшан квант хулосалаш тизимининг қоидалар базасини шакллантириш учун хизмат қилиб бошқариш жараёнида қўлланилади. Қуйида шампанизатор қурилмасидаги ҳароратини автоматик ростлаш тизимининг моделини MATLAB дастури ёрдамида олинган компьютер модели келтирилган [2].




**1- расм. Ферментатор қурилмасидаги ҳароратнинг автоматик ростлашнинг компьютер модели.**

Тажрибавий натижалар асносида жараённинг матрицавий узатиш функцияси қуйидаги математик муносабатдан топилади:

$$\begin{bmatrix} y_1 \\ y_2 \end{bmatrix} = \begin{pmatrix} \dfrac{9.5e^{-0.3p}}{(2.69p+1)(1.9p+1)} & \dfrac{0.4}{2p+1} \\ \dfrac{0.5}{1.4p+1} & \dfrac{1.5}{1.8p+1} \end{pmatrix} \times \begin{bmatrix} u_1 \\ u_2 \end{bmatrix}.$$

Норавшан кириш ва чиқиш ўзгарувчиларининг тегишлилик функцияси асосида холат тенгламаси матрицаси элементлари норавшан коэффициентлар сифатида ифодаланади ва норавшан тўплам шаклида ёзилади.

Юқоридаги муносабатлардан кўриниб турибдики, мураккаб динамик

объектларни нейро-норавшан бошқариш тизимини квант ҳисоблаш усуллари асосида синтезлаш тармоқни ўқитишнинг янги усулига ўтиш ва норавшан қоидалар базасини шакллантиришни қулайлаштиради. Технологик жараённи бошқариш учун норавшан квант ростлагичли синтезлаш алгоритми соддалиги ва қулайлиги билан бошқаларидан фарқ қилиб, тегишлилик функцияларининг стандарт шакллари ва бошқариш қоидаларининг минимал қийматларидан фойдаланиш имконини беради.

**Адабиётлар**

1. Yakubova Noilakhon. Application of quantum algorithms in the synthesis of dynamic objects. Chemical technology. Control and management 2023, №6 (114) pp. 61-67. International scientific and technical journal journal homepage: https://ijctcm.researchcommons.org/journal.

2. Якубова Н.С., Жамолова С.Р., Алойдинов М.Ғ. ИССЛЕДОВАНИЕ КВАНТОВЫХ ТЕХНОЛОГИЙ В СИСТЕМАХ ИНТЕЛЛЕКТУАЛЬНОГО УПРАВЛЕНИЯ // Universum: технические науки : электрон. научн. журн. 2024. 3(120). URL: https://7universum.com/ru/tech/archive/item/17067 .

## MILLIY XALQ CHOLG‘ULARIDA KO‘P OVOZLILIKNING O‘RNI VA AHAMIYATI

**Xudayberdiyeva Mushtariy -** O‘zPFITI tayanch doktoranti

**Anotatsiya:** Mazkur maqolada milliy cholg’ularimizda ko’p ovozlilikni ahamiyati, so’ngi yillardagi adabiyotlar, milliy cholg’ularda ijrochilik ko’nikmalarini rivojlantirish va bu borada olib borilayotgan ishlar hamda yechimini kutayotgan muammo va yechimlar xususida so’z yuritiladi.

**Аннотация:** В данной статье говорится о значении полифонии на наших национальных инструментах, литературе последних лет, развитии исполнительского мастерства на национальных инструментах и проводимой в этом направлении работе, а также проблемах и решениях, ожидающих своего решения.

**Abstract:** This article talks about the importance of polyphony in our national instruments, the literature of recent years, the development of performance skills in national instruments and the work being done in this regard, as well as the problems and solutions that await their solution.

**Kalit so'zlar**: ko’p ovozli musiqa, cholg’u ijrochilik ko’nikmasi, milliy musiqa, musiqiy ijod, mahorat, ijro, ta’lim tizimi, ilmiy tahlil.

**Ключевые слова:** полифоническая музыка, исполнительское мастерство на музыкальных инструментах, национальная музыка, музыкальное творчество, мастерство, исполнительство, образовательная система, научный анализ.

**Key words:** polyphonic music, performing skills on musical instruments, national music, musical creativity, skill, performance, educational system, scientific analysis.

Musiqa ming-ming yillar davomida insonga hamroh bo‘lib, uning mehnat faoliyati, turmush-tarzi, his-tuyg‘u va orzu-umidlarini o‘zida ifoda etadi. Xalqimiz hayotida musiqa azaldan beqiyos o‘rin tutib kelgan. Barchamizga ayonki, kuy-qo‘shiqqa, san’atga muhabbat, musiqa madaniyati xalqimizda bolalikdan boshlab, oila sharoitida shakllanadi. Azal-azaldan o‘zbek oilalarida, albatta, biror milliy musiqiy cholg‘u ijro etilgan va saqlangan. Mana shu an’ana hozirgi davrgacha davom etib kelmoqda. Bu esa o‘z navbatida bugungi kunda navqiron yosh avlodimizning boy milliy musiqiy madaniyat ruhida kamol topishida boshqa san’at turlariga qaraganda ko‘proq va kuchliroq ta’sir ko‘rsatmoqda.

Yosh avlodni teran fikrli, o‘ziga mustahkam ishonch bilan tarbiyalashda milliy musiqiy merosimiz, milliy cholg‘u va cholg‘u kuylarimiz muhim ahamiyat kasb etadi.

Musiqiy cholg‘ularda ijrochilik san’ati insoniyat ma’naviyatini tarannum etuvchi vosita, ya’ni xalq ijodiyoti mahsuli bo‘lib, azal-azaldan omma orasida shakllanib, moxir soz ustalari tomonidan yasalib, tobora mukammallashib kelayotgan mo‘jizaviy va ifodaviy vositadir. O‘rta Osiyo mutafakkirlarining musiqa haqidagi ilmiy merosi, badiiy adabiyot va rassomchilik san’atidagi qimmatli ma’lumotlar hozirda bizning davrgacha yetib kelgan. O‘zbek xalq cholg‘ulari va ijrochilik an’analari tarixiy taraqqiyotining uzun zanjiridagi uzilgan xalqalarni tiklashda qaysidir ma’noda ulkan xizmat qilmoqda. XVIII-XIX asrlarda o‘zbek xalq va professional musiqa san’ati rivojlana boshladi. Ayni shu davrda cholg‘u ijrochiligi san’ati tarixida bir qancha sozandalar yetishib chiqdi. Ulardan To‘ychi Xofiz, Shorahim Shoumarov, Shobarot tanburchi, Abdusoat dutorchi, Usta Usmon Zufarov (Toshkent), Rustambek (Andijon), Abduqodir naychi, Ahmadjon qo‘shnaychi (Qo‘qon), Ro‘zimatxon changchi (Namangan), Usta Masaid doyrachi, changchi Usta Olim Komilov va boshqalardir. Bu san'atkorlar o‘zbek xalq musiqasi xazinasi boyliklarini saqlab qolishda, yosh iste’dodlarni tarbiyalashda, qadimiy cholg‘ularning tuzilishini takomillashtirish va yangiliklarni yaratishda katta rol o‘ynashdi. Yangi musiqa cholg‘ulari asta-sekin turmushga kirib kelib, o‘tgan yuz yillik oxirida ansambllardan mustahkam o‘rin oldi. Musiqa cholg‘ularidan qo‘shiq va raqslarga jo‘r bo‘lishda ham keng foydalanildi, ohanglarning metroritmik bezak va qochirimlar bilan to‘ldirildi.

O‘zbek musiqiy madaniy merosimizda xalq cholg‘ulari turlarining ko‘pligi va ular uzoq davrdan beri tarixiy rivojlanish va texnikaviy takomillashish jarayonidan o‘tib kelganligi ma’lum. XIX asrning ohirlariga kelib o‘zbek xalq cholg‘ulari va ijrochiligi katta o‘zgarishlarga duch keldi ya’ni an’anaviy ijro va cholg‘ular asosida yangi nisbatan murakkab va mukammal cholg‘ular va ijro yo‘nalishi namunalari ijodkorlarimiz tomonidan yaratildi. O‘zbek musiqa ijrochiligi o‘z navbatida ikki

guruhga ajratiladi. 1-guruhga an’anaviy cholg‘ular kirsa, 2-guruhga takomillashgan, ya’ni rekonstruksiya qilingan cholg‘ular kiradi.

Xalq orasida an’anaviy cholg‘u ijrochiligi azaldan shakillangan bo‘lib, turli ko‘rinish va tarkiblarda namoyon bo‘ladi. An’anaviy cholg‘u va ijrochiligi yuqori darajadagi professional individuallikni talab etadi. Shungga ko‘ra ijro usullari va imkoniyatlari yuzaga kelgan. Ijro amaliyoti cholg‘ularni guruh bo‘lib ijro etish mumkinligini ko‘rsatdi va taqozo etdi. Shunga asosan an’anaviy cholg‘ular sozandalar tomonidan bir-biriga mos ovoz turlari va ijro imkoniyatlari doirasida guruhli tarkiblarga ajratildi. Ijroda keng ko‘lamlilikka va katta ovoz imkoniyatiga ega bo‘lish maqsadida barcha cholg‘ular yig‘indisidan katta cholg‘ular ansambli tashkil etilgan, shuning natijasi o‘laroq ansambl ijrosi amaliyotda qo‘llana boshladi.

Ayni vaqtda o‘zbek musiqa ijrochiligini 3 ta yo‘nalishga ajratishimiz mumkin. Ular xalq folklori musiqasi, xalq mumtoz musiqasi hamda kompozitorlik musiqa ijodi yo‘nalishlari. Folklor yo‘nalishi ommaviylik xususiyatiga ega bo‘lgan, texnik va ovoz jihatlari bir-biriga yaqin cholg‘ular yordamida ijro etiladi hamda uning ijro sharoiti va joyi ham o‘ziga hosligi tufayli cholg‘u va ijrochidan har qanday vaziyatga tez moslashish va ijro eta olishni taqozo etadi. Bu ijro yo‘nalishida asosan nay, chang, rubob, g‘ijjak va doyra cholg‘ularidan foydalanadilar.

Xalq mumtoz musiqa yo‘nalishida ijro etiladigan cholg‘ular asosan kamer xususiyatli ekanligini inobatga olinib, sharoit, joy va muhitga asoslanadi. Ansambl tarkibi esa deyarli barcha cholg‘ularni qamrab oladi.

Kompozitorlik ijodi ijrochilik yo‘nalishi bir qancha zamonaviy uslublarni qamrab olgani holda, bir necha xil cholg‘ularni o‘z ichiga oladi. Musiqiy asarlarning janrlar negizida cholg‘ularning tarkibiy qismi shakillantirilib ijro etiladi. Bu shakillantirilish jarayonida cholg‘u duetidan toki xalq cholg‘ulari orkestrigacha bo‘lgan cholg‘ular tarkibi tuziladi. Hozirgi vaqtda bu jarayon keng qo‘llanilib kelmoqda. Aytish joizki, orkestrni to‘liq ovoz imkoniyatiga ega bo‘lishi uchun, ba’zan, Yevropa cholg‘ularidan ham foydalaniladi.

Ijrochilik amaliyotida qo‘llanilayotgan barcha cholg‘ular o‘z xususiyatlaridan kelib chiqib, uch turga bo‘linadi. Ular torli, puflama hamda zarbli cholg‘ular. O‘zbek cholg‘ularida ijroviy va texnik imkoniyatlar ulkan. Buning isboti o‘laroq, boshqa xalqlar musiqa asarlarini va jahon klassik asarlarini me’yorida ijro etilayotganini radio, televideniya hamda internet tarmoqlarida kuzatishimiz mumkin. Bunday ijrolar o‘zbek xalq cholg‘ularini naqadar rang-barang ekanligini ko‘rsatadi.

Tarixdan ma’lumki, an’anaviy o‘zbek musiqasida – vokal musiqasida ham, cholg‘u musiqasida ham bir ovozli, ya’ni unison ijrochilik yaratilgan. Ushbu an’ana xozirgacha saqlanib qolgan. Xo‘sh, unda ko‘p ovozli musqaning ahamiyati qanday? O‘zbek xalq cholg‘ularini ko‘p ovozli musiqaga moslashtirishning nima keragi bor? – kabi savollar yuzaga kelishi tabiiydir.

O‘rta Osiyoga ko‘p ovozlilik tushunchasi XX-asr boshlarida kirib keldi. Agar tarixga murojaat qiladigan bo‘lsak, O‘rto Osiyo musiqiy madaniyati ham juda uzoq davrga borib taqaladi. Hozirigi paytga kelib biz uchun odatiydek eshtiladigan ko‘p ovozli musiqa va bir qancha zamonaviy janrlar kirib kelguniga qadar O‘rta Osiyo

xalqlari bir ovozli musiqa ya'ni monodiya ijro qilishgan. Buning yakkaxon va jamoaviy ijroda esa ansambl koʻrinishlari mavjud edi.

Oʻzbekistonda professional kompozitorlik ijodining rivojlanishi, an'anaviy ijrochilik yoʻnalishidan tubdan farq qiluvchi nota yozuvi orqali ijro etish yoʻnalishini kirib kelishi va rivojlanishiga zamin boʻlib xizmat qildi.

Koʻp ovozlilik tushunchasi oʻz navbatida jamoaviy ijroning yangi koʻrinishi boʻlgan xalq cholgʻulari orkestri shakillanishiga xizmat qildi. Oʻtkan asrning 30-yillarida bizga qardosh boʻlgan mamlakatlarda ham huddi shunday oʻtish davri edi. Koʻplab san'at jonkuyarlarining mehnatlari bilan yangi ommaviy musiqa san'ati ya'ni xalq cholgʻulari orkestri shakillantirildi. Bu jarayonda yangi musiqiy shakilni doimiy targʻib etuvchi san'at fidoiylarining oʻrni ahamiyatlidir. Ularning say-harakatlari tufayli yangilikka intiluvchan yoshlarni  orkestr san'ati oʻziga jalb etdi. Ilk bor tajriba sifatida tashkil etilgan orkestrlar professional jihatdan mukammal boʻlmasada, oʻsha davr musiqiy jamoatchilikni oʻziga jalb etdi hamda turli madaniyatlar oʻrtasida  ajoyib axborot almashinuvi vazifasini bajardi.

Oʻzbekistonda 30-yillar oxirida jamoaviy ijrochilikning ikki yoʻnalishi paydo boʻldi. Birinchisi T.Jalilov rahbarligidagi etnografik orkestr, ikkinchisi N.Mironov boshlagan soʻng ishni A.Petrosyans davom ettirgan notali xalq cholgʻulari orkestri edi. Shu davrdan boshlab ikki jamoa oʻz faoliyatini boshladi. Shundan soʻng unison uslubdan koʻp ovozlilik ijro uslubiga oʻtish jadal tus oldi va bu oʻz navbatida bir qancha yechilishi kerak boʻlgan muammolarni keltirib chiqardi. Bulardan birinchisi orkestr jamoasi maqsadlariga toʻgri keladigan cholgʻularga zarurat tugʻildi. Yanada aniqroq aytadigan boʻlsak, turli ovoz balandligini oʻzida jamlagan cholgʻu oilalariga ehtiyoj sezildi.

Shu tariqa davr va zamon taqozosi bilan 1920- yilllar oxiri 1930-yillar boshida sozgar ustalar Sh.Shoumarov, M.Xarratov, U.Zufarov, R.Isaboyevlar  xalq cholgʻularini zamonaviy ijrochilik talab darajasiga moslashtirish, ya'ni modernizatsiyalash yoʻlida asta-sekin tajribalarni boshlab yubordilar. Ayni shu paytda A.Petrosyans rahbarligida usta-kostruktor A.Kevxoyans, S.Didenko, V.Romanchenkolar ham xalq cholgʻulari chizmasini  yaratdilar. Ular k oʻp ovozli orkestr hamda turli xalqlar musiqiy asarlarini ijro etish uchun cholgʻularning oʻn ikki bosqichli teng temperatsiyalangan tur va oilalarini yaratdilar. Cholgʻu oilalari va soz masalasi, ijro repertuari kabi bir qancha masalalar oʻz yechimini topgandan soʻng, 1938-yilda nota orqali ijro etiladigan xalq cholgʻulari orkestri tashkil etildi. Jamoaning birinchi badiiy rahbari va dirijyori etib Ashot Ivanovich Petrosyans, shunda soʻng 1957- yilda Said Aliyev, 1976-yilda Foruq Sodiqovlar tayinlandilar. Ular oʻzlarining yuksak ijodiy davrlarida orkestr juda katta yutuqlarga erishdi. Koʻplab konsertlar namoyish etdilar, festival va konkurslarda ishtirok etib sovrinli oʻrinlarga ega boʻldilar.

Oʻzbek xalq cholgʻularida orkestr ijrochiligi juda katta oʻrin egallagan. Oʻzbek xalq cholgʻulari orkestri oʻzbek xalq milliy musiqasi, kompozitorlik ijodi va jahon kompozitorlari asarlarini ham oʻzbek xalq cholgʻulariga moslashtirib, professional darajada ijro eta oladi. Shunisi diqqatga sazovarki,

hozirgi kunda o‘zbek xalq cholg‘ulari orkestrlarida zamonaviy estrada musiqiy na’munalari ham ijro etib kelinmoqda.

Yosh sozandalarni professional ijrochi bo‘lib yetishishida ko‘p ovozlikning, ya’ni orkestr va ansambllarning o‘rni beqiyosdir. Bunda ijrochi eshitish qobiliyati, ijro maxorati, nota o‘qish va jamoa birligini o‘rganadi.

Yurtimizda o‘zbek xalq cholg‘ulari ijrochiligida kadrlar tayyorlash masalasiga katta e’tibor qaratilgan. Mustaqilligimiz sharofati bilan, Qoraqalpog‘iston respublikasi, viloyatlarimiz va poytaxtimiz Toshkent shahrida ko‘plab musiqa maktablari, ixtisoslashgan litsey va kollejlar, oliy o‘quv bilim yurtlari o‘z faoliyatlarini olib bormoqdalar. Hozirgi kunda ham ko‘plab bu kabi o‘quv dargohlari bunyod etilmoqda, mavjudlari esa qayta tamirdan chiqarilmoqda. E’tiborga molik jihati shundaki, ko‘plab maktabgacha ta’lim muassasalarimizda musiqa darslari, xususan, o‘zbek xalq cholg‘ularida ijrochilikning dastlabki bosqichlari o‘rgatilib kelinmoqda.

Respublikamizda ixtisoslashgan litsey va kollejlarda orkestr ijrochilik faoliyati to‘g‘ri yo‘lga qo‘yilgan. Ularning repertuarlari ham ancha boy. Musiqa va san’at maktablarida ko‘p ovozli, xususan orkestr ijrochiligiga ko‘proq e’tibor qaratish kerak. Chunki, bu bosqichda ko‘p ovozlikka e’tibor qanchalik ko‘p qaratilsa, ta’limning keying bosqichida (litsey va kollejlarda) orkestr ijrochiligiga zamin yaratiladi. Dastavval, to‘liq orkestr ijrochiligidan oldin, cholg‘u oilalaridan kichik orkestrlar tuzish maqsadga muvofiq bo‘lar edi. Masalan, torli chertma cholg‘ular orkestri, zarbli cholg‘ular orkestri, yoki alohida cholg‘u oilalaridan iborat bo‘lgan orkestr ham tuzish mumkin. Bu kabi tajribalar o‘tgan asrning 70-80-yillarida keng qo‘llanilgan. Unda dutor orkestri, chang orkestri, rubob orkestri jamoalari tuzilgan. Hozirgi kunda ham bu kabi tajribalarni keng qo‘llash mumkin. Ayniqsa o‘rta ta’lim bosqichida bu kabi orkestr ijrochiligi yosh ijrochi uchun katta maktab vazifasini o‘taydi. Ularning repertuariga kichik cholg‘u kuylarini har xil ovozlarga ajratib berish va jamoaviy ijro etish ko‘p ovozlikning dastlabki bosqichi bo‘ladi. Bu kabi tajribani maktabgacha ta’lim muassasalarida ham qo‘llash mumkin. Masalan, o‘yin tarzida oddiy qarsak chalish yoki tovushlarni kuylash orqali ham amalda ijro qilish mumkin.

O‘zbekiston Davlat Konservatoriyasida har yili “Navro‘z sadolari” xalq cholg‘ulari orkestrlari va ko‘p ovozli ansamblларining respublika festivali bo‘lib o‘tadi. Unga 1997-yili asos solingan bo‘lib, dastlab shahar, keyinchalik respublika, hozirgi kunda esa xalqaro miqyosdagi festivalga aylandi. Bu festivalda maktabgacha ta’lim muassasalari, musiqa va san’at maktablari, ixtisoslashgan litsey va kollejlar, oliy musiqa o‘quv yurtlaridagi orkestr hamda ansamblllar, professional jamoalar ishtirok etadi. Festivalda xalq cholg‘ulari orkestrlari va ko‘p ovozli ansamblllar ijrochiligi yo‘lida izlanayotgan yosh iste’dodlarni aniqlash, bu betakror meros na’munalaridan san’at ixlosmandlarini bahramand etish imkonini bermoqda. Bu festivalda boshlang‘ich ijrodan, professional ijrogacha bo`lgan jamoalar ishtirok etishi bejiz emas. Bunda yosh

sozandalar, tajribali sozandalardan o'rnak olgan holda ijrochilik maxoratini tarbiyalab, o'z tajribalarini oshirib borishadi. Respublikamizning barcha hududlarida bu kabi ko'rik-tanlovlar juda ko'p.

O'zbek xalq cholg'ulari ko'p ovozli ijrochiligida professional jamoalarning o'rni beqiyos. Xozirgi kunda O'zbekiston Davlat xalq cholg'ulari akademik orkestri va "Sug'diyona" xalq cholg'ulari kamer orkestri jamoalarining faoliyati diqqatga sazovardir. Ularning repertuari juda boy va rang-barang kuylardan iborat. Bu orkestrlarning ijodi yosh ijrochilarga maktab vazifasini ham o'tamoqda.

O'zbek xalq cholg'ulari, xususan, ko'p ovozli orkestr ijrochiligi yo'lida hali juda ko'p qilinadigan ishlar bor. Hozirgi cholg'ularimiz va ijrochiligimiz ham o'z-o'zidan paydo bo'lib qolgan emas. O'zek xalq cholg'ularini yanada sifatini yaxshilash, ijrochilik maxoratini oshirish, yangi uslubiyat va repertuarlarini boyitish, biz kabi ijodkor yoshlardan izlanish, o'z ustimizda tinmay mehnat qilishni taqazo etadi.

**Adabiyotlar ro'yxati**


1. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "O'zbekistonda musiqa san'atini yanada rivojlantirishni qo'llab quvvatlash va rag'batlantirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi Farmoni. 1995 yil 20 oktabr // O'zbekiston ovozi. – Toshkent, 1995. – 21 oktabr.
2. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017 yil 17 noyabrdagi "O'zbek milliy maqom san'atini yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida" O'zbekiston Respublikasi Prezidentining Qarori // Xalq so'zi. – Toshkent, 2017. – 18 noyabr.
3. T.E. Solomonova "O'zbek musiqasi tarixi". Toshkent "O'qituvchi" 1981.
4. Abdurahimova Ф. Orkestr sinfi . Toshkent , " G.G'ulom " nashriyoti , 2012 .
5. Tashmatova A. " Ijrochilik san'ati tarixi " T. , Musiqa nashriyoti , 2017 .
6. Tashmatova A. "Musiqiy cholg'ular muzeyi" Katalogi . T. , Fan , 2006 .
7. Zohid Haqnazarov. "Dirijyorlik haqida" O'quv qo'llanma. Toshkent, 2011.
8. Tashmatova A. Beknazarov X. " CHolg'ushunoslik " Toshkent , 2015 .
9. Abdurahimova F. Orkestr sinfi . Toshkent , Musiqa nashriyoti , 1. 2015 .
10. R.F.Qodirov. "Musiqa psixologiyasi" O'quv qo'llanma. Toshkent., Musiqa, 2016.
11. F,Qodirov "Ommabop musiqiy glossariy" Mahsus lug'at ma'lumotnoma. Toshkent "O'zbekiston" 2016.
12. S.Begmatov, M.Matyoqubova "O'zbek an'anaviy cholg'ulari" O'quv qo'llanma. Toshkent .Yangi nashriyot - 2008.


## EFFECTIVENESS OF USING THE PROJECTED EDUCATIONAL METHOD IN THE EDUCATIONAL PROCESS


**Nasirova Shaira Narmuradovna** – Navoi State Pedagogical Institute, Professor of the Department of Computer Science, Uzbekistan.

**Khalikov Muhriddin Mardikulovich -** basic doctoral student of the Navoi State Pedagogical Institute
**Khalikova Adiba Mardikulovna-** 16th school in Navoi, teacher

**Abstract.** This article provides information on the effectiveness of using the project education method in the educational process. In the modern pedagogical technology, the method of determining the educational goal and technologicalization of the educational process, algorithmization, design, and project education is described.
**Key words:** education, system, method, process, technology, project, pedagogy, innovation, teaching, form, method.

Despite the creative work carried out in the framework of national programs in the field of education and a number of positive changes achieved, the acceleration of the dynamics of the development of the quality of education, the effective use of the conditions and opportunities created in it, remains an urgent issue today. But no matter how much the educational process is technologicalized based on the latest achievements of science, achieving the final result, that is, providing thorough, in-depth knowledge, high intellectual potential, competitiveness, high quality, and efficiency, is directly related to theoretical and practical training. it will depend on the professional qualification, skills, creativity, ability of professors and teachers to introduce and apply advanced technologies and innovations in their pedagogical activities. The quality and efficiency of education depends on the extent to which the student has mastered the educational content, his ability to think independently and thinking activities, and the training organized in the form of subject-subject.

In modern pedagogical technology, the determination of the educational goal and the technologicalization, algorithmization, and design of the educational process provide for the following:

- to increase the student's activity in the educational process, to ensure his direct participation, to invite him to cooperate;
- to develop skills for working with programs, manuals, and lecture texts provided for in the curriculum;
- educational content, independent reading of texts, formation of skills and qualifications;
- accustoming the student to be able to express his opinion, defend it, prove it.

When conducting education, it is necessary to organize the educational process taking into account pedagogical motives, needs, interests, and goals. In the lecture, it is not appropriate to give the information to the students only ready-made, because in this case, not enough attention is paid to teaching him to think independently. Therefore, it is necessary to direct them to activity, to think, to think in order to solve various problems in accordance with practice, to find vital answers to questions independently. One of the important factors of training qualified personnel is to increase the quality and efficiency of education.

Modern methods, forms and tools of teaching and interactive technologies, in particular, non-traditional methods of project-based education, play an important role in improving the quality and efficiency of education. For this reason, achieving a high level of efficiency in the educational process is the right design of the educational process.

The project education method is one of the interactive methods, and it is very useful for students to learn independently based on the effective methods of achieving the educational goal.

In the activities organized on the basis of projects, students rely on their independent experience, search for solutions, they receive information from different sources, from each other, process it, and convey it to each other. In such an environment, students consciously master educational materials through collaborative development, free thinking, writing, drawing, and mutual analysis. Students protect the information by searching for it themselves, processing it, summarizing it. Therefore, the project-based exercises are carried out by working individually, working in pairs, working in small groups, working in large groups, and organizing discussions in large groups. When working in such a situation, the student uses all his abilities, internal capabilities, thinking, and actively begins to find a solution to the project.

Depending on their duration, training projects can be small projects, one paragraph, short-term, three-four paragraphs, long-term. When forming projects, it is necessary to take into account the needs, interests, desires, goals, abilities, activities, and intelligence of students.

Every professor-teacher faces a question when designing a lesson. That is, the purpose, task, sequence, consistency of each exercise, what to do to activate it, how to organize it? When setting the goal of the training and its implementation, the following should be observed:

▪selection of educational materials, organization of it based on didactic requirements;

▪equipping the methods and processes used;

▪functional organization of one's own activity, organization of student's work in groups.

In organizing the educational process on the basis of projects, it is required that the leader of the training show dedication, inspire the student, and achieve the final goal by making him interested. Below are the stages of organizing the training process based on the project:

▪collecting materials on the subject, determining the content of educational goals and objectives;

▪hoosing the form, method and tools of education, taking into account the unit of time spent by the learner to master concepts, knowledge, skills, projects;

▪developing a system of exercises and examples to obtain the results of each stage, conducting theoretical work, developing tests, questions;

▪applying the project to the training process and creating a mechanism for conducting and completing the training process.

In conclusion, it can be recognized that:

▪the goal of project-based training ensures full mastery of the subject content in the educational process;

▪acquisition of knowledge, skills, and competencies from the educational standards provided for in the training is achieved.

▪the student is not only trained, but also taught to learn independently, knowledge is not given to him ready-made, he is taught to acquire knowledge independently from specific sources.

▪if all professors and teachers can master pedagogical technology and use it in their activities, the final results of educational work are guaranteed.

**References:**

1. Nasirova Sh. N., Xoliqov M.M., Jurayeva D.E. Computer animation is a tool for development of creative skills. Republican conference on "Prospects of using modern information technology resources in the educational system", May 30, 2023, Tashkent, pp. 88-89

2. Nasirova Sh.N. Effectiveness of using electronic resources in the digital technology education system. “Education without teacher" Scientific-methodical journal № 6 2023, ISSN 2181-7138, Nukus, 2023, pp. 96-102

3. Nasirova Sh.N., Tillayev M.M. The importance of creating multimedial electronic learning resources. **Academicia Globe: Inderscience Research** is a scholarly peer reviewed international multidisciplinary Journal, **ISSN:** 2776-1010, **SJIF:** 5.653, https://doi.org/10.17605/OSF.IO/9QHUJ, 557-559 p

## METHODS OF ACHIEVING INCREASING THE EFFICIENCY OF MODULAR TRAINING

**Nasirova Shaira Narmuradovna** – Navoi State Pedagogical Institute, Professor of the Department of Computer Science, Uzbekistan.

**Azimov Umidjon Ismoilovich-** 16th school in Navoi, teacher

**Khalikov Muhriddin Mardikulovich -** basic doctoral student of the Navoi State Pedagogical Institute

**Abstract.** This article provides information on how to improve the effectiveness of modular training. Modular training is considered one of the promising systems of training, optimization and systematization of training content on the basis of activity ensures variability and flexibility of programs.

**Key words:** training, module, system, optimization, education, knowledge, skill, competence, activity.

**Абстрактный.** В данной статье представлена информация о том, как повысить эффективность модульного обучения. Модульное обучение считается одной из перспективных систем обучения, оптимизация и

систематизация содержания обучения по видам деятельности обеспечивает вариативность и гибкость программ.
**Ключевые слова:** обучение, модуль, система, оптимизация, образование, знания, навык, компетентность, деятельность.
**Annotasiya.** Ushbu maqolada modulli o‘qitishning samaradorligini oshirishga erishish usullari to’g’risidagi ma’lumotlar yoritilgan. Modulli o‘qitish o‘qitishning istiqbolli tizimlaridan biri hisoblanib, faoliyatlik asosida o‘qitish mazmunini optimallash va tizimlash dasturlarni o‘zgaruvchanligi, moslashuvchanligini ta’minlaydi.
**Kalit so’zlar:** o‘qitish, modul, tizim, optimallash, ta’lim, bilim, ko’nikma, malaka, faoliyat.

The current development of science, technology, production and technology is defining the image of modern society. The most important feature of modern society is globalization in all its spheres. Globalization itself requires rapid movement, immediate acquisition of necessary information, their processing and effective implementation. Only personnel who are knowledgeable in their field, have acquired professional skills at a high level, and have rich experience and skills will have the opportunity to move in this way. Therefore, it is appropriate to take into account this demand of the time in the process of training personnel in higher education institutions.

Modular training is one of the promising systems of training, because it is best adapted to the system of developing the knowledge and creative abilities of learners. In traditional education, educational goals are expressed through the activities of the pedagogue, that is, they are directed to imparting knowledge, while in modular education, they are expressed through the activities of learners and are directed to professional activities.

Modular training creates an opportunity to comprehensively solve the following modern issues of education.

Optimizing and structuring the content of training based on module - activity ensures the variability and flexibility of programs;

- individualization of education;
- control the effectiveness of training at the level of teaching practical activities and evaluating observable characters;
- activation based on interest in the profession, independence and full realization of educational opportunities.

The effectiveness of modular training depends on the following factors:

- the material and technical base of the educational institution;
- level of qualified teaching staff;
- level of training of listeners;
- to the assessment of expected results;
- development of didactic materials;
- to the result and analysis of the modules.

In modular training, the possibility of step-by-step training is created through fully reduced and in-depth classification of educational programs. That is, it will be possible to individualize teaching. The following goals are pursued when switching to modular training:

- ensuring continuity of education;
- individualization of education;
- creating sufficient conditions for independent learning of educational material;
- acceleration of training;
- to achieve effective learning of science.

Modular teaching requires the delivery of problem-based and guided lectures that provide generalized information on the main issues of science. Lectures should be aimed at developing the creative abilities of listeners. Module practical and laboratory exercises should be created together with lectures, they should be supplemented with new material for studying the content of lectures. In order to increase the efficiency of teaching the module, the following methods of teaching can be used:

- problematic communication;
- heuristic conversations;
- educational games;
- design and guidance texts, etc.

The following advantages are determined from the content of the module system of education:

- ensuring the continuity of education between disciplines and modules within disciplines;
- establishment of methodically based compatibility of all types of educational process within each module and between them;
- adaptability of the modular structure of the science;
-regular and effective monitoring of students' learning (after each module);
-classification of students according to their immediate ability (after the initial modules, the teacher can recommend individualization of the subject to some students);
-acceleration of teaching as a result of "compressing" information, effective use of classroom hours and optimization of hours allocated for lectures, practical exercises, individual and independent work.

As a result, the listener will have sufficient knowledge and skills. In teaching based on the modular methodology, it should be developed in accordance with the principles of activity, systematic quantization, interest, modularity, problematic, cognitive visualization, reliance on errors.

**References:**

1.Nasirova Sh.N., Khalikov M.M., Methods of Control of Student Knowledge in Computer Sciences. Journal of advanced research and stability (jars), Volume: 01 Issue: 06 | 2021 ISSN: 2181-2608, 730-734 pp.

2.Nasirova SH.N. Innovative technologies in science education. Proceedings of the 16th Republican Multidisciplinary Scientific Distance Online Conference on "Scientific and Applied Research in Uzbekistan", Tashkent, 2020, June 2, part 10(5), pp. 247-249.

3.**Nasirova Sh.N., Maxmudova M. A.** Effectiveness of opportunities in the use of electronic resources in education. Oriental art and culture ISSN 2181-063X Scientific methodological journal special issue, II/2020, Kokand, p. 204-211.

**4. Nasirova Sh.N., Kochkarova S.S., Zhorakulov A.J. The importance of distance education based on virtual technologies. "Teacher and continuous education" Scientific-methodological journal № 3, Nukus, 2020, pp. 47-50**

5.Makhmudova M. A., Nasirova Sh.N., Muhamedova M. M. Tasks for a future computer teacher in educational information. International conference oneconomics and social sciences ISSN: 2349-0721, 2020, 197-199 pp.

## RAQAMLI TEXNOLOGIYALARNING YOSH AVLODGA PSIXOLOGIK TA’SIRI

**Niyozov Muhammad Baxronovich, Abdullayev Abbos Botir o‘g‘li. –**
Guliston davlat pedagogika instituti

Yurtimizda olib borilayotgan islohotlardan ko‘zda tutilgan asosiy maqsad – sog‘lom va barkamol, bilimli, yuksak ma’naviy-axloqiy fazilatlarga ega bo‘lgan avlodni shakllantirishdan iboratdir. O‘quvchi-yoshlarni ma’naviy-axloqiy tarbiyalash masalasi davlatimizning ta’lim sohasini isloh qilish bo‘yicha asosiy hujjatlarida «Yosh avlodni ma’naviy-axloqiy tarbiyalashda xalqning boy milliy, madaniy-tarixiy an’analariga, urf-odatlari hamda umumbashariy qadriyatlarga asoslangan samarali tashkiliy, pedagogik shakl va vositalar ishlab chiqilib amaliyotga joriy etiladi», deb belgilab qo‘yilgan.

Raqamli texnologiyalarning o‘quvchilar ruhiyatiga ta’sir ko‘rsatuvchi turli vaziyatlari mavjud. Bu birinchi navbatda o‘quv faoliyati doirasiga o‘quvchilarning raqamli texnologiyalari bilan bevosita muloqotga kirishishi bilan bog‘liq. Bugungi kunda virtual olam texnologiyalari asosida tayyorlangan kompyuter o‘yinlari va atraktsionlarini ham unutmaslik lozim hattoki, kompyuter bilan bog‘liq bo‘lmagan holda ham insonlar smart telefon, animatsion filmlar, kredit kartochkalari, plastik kartochkalardan foydalanish orqali kompyuterlar bilan o‘zi bilmagan vaziyatlarda muloqotga kirishadi. Qolaversa, o‘qituvchilarning o‘zlari ham raqamli texnologiyalar bilan yaqindan muloqot qilishlari ularning ta’sirini kengroq bo‘lishiga yo‘l ochishadi.

Raqamli texnologiyalardan ta’lim jarayonida foydalanar ekan, o‘qituvchilar quyidagi holatlarga alohida e’tibor berishlari zarur. Birinchidan, axborot texnologiyalari zaminida yuz berishi mumkin bo‘lgan yangiliklar an’anaviy muloqot sharoitlariga olib o‘tiladi. O‘tkazilgan psixologik tadqiqotlar masalalarning aniqlikligiga, mantiqiyligiga ketma-ketliligi hamda refleksivligiga talablarning

ortishi kuzatiladi. Bu erda ruhiy muloqot vositalarining roli pasayadi. Ikkinchidan, teskari aloqa kuchayadi. An’anaviy faoliyatning o‘ziga hos xususiyatlari kompyuterlashadi. Ta’lim jarayoni uchun, shu jumladan, kichik yoshdagi bolalar uchun ham mo‘ljallangan dasturiy va texnik vositalarning - insonlashuvi kuzatilmoqda. Ularda foydalanuvchilar o‘z faoliyatlarini mavjud bo‘lmagan, ammo qandaydir amallarni bajarish uchun zarur bo‘lgan elementlar bilan to‘ldirishmoqda. Yuzaga kelishi mumkin bo‘lgan bunday vaziyatlar axborot texnologiyalari bilan aloqador faoliyatning turli ko‘rinishlarining (shu jumladan ta’lim olish bilan bog‘liq faoliyatda ham) murakkab va ziddiyatli tuzilmasini shakllantiradi.

O‘quvchilarga raqamli texnologiyalarning ta’siri ortib, u chegaralangan doiradagi ruhiy ta’sirlardan tortib, to shaxsni to‘la o‘zgartirishgacha (internetga bog‘lanib qolish, kompyuter dasturiga oid maniyalar, xakerlik sindromi) borishi mumkin. Bugungi kunda shaxsning to‘la o‘zgarishi masalasi olimlar tomonidan batafsil o‘rganib chiqilmagan. Shuning uchun, ta’lim jarayoni uchun mo‘ljallangan zamonaviy axborot texnologiyalarini ishlab chiqish va amaliyotga tatbiq etish jarayonida pedagoglar va psixologlarning faol ishtirok etishlari zarur.

Namuna sifatida ta’limda internet-texnologiyalardan foydalanishni masalasini ko‘raylik. Internet-texnologiyalar kommunikativ va bilish faoliyatini sifat o‘zgarishlari hamda ta’lim olish usullarining o‘zgarishi asosida shaxsning tarbiyasida ijobiy o‘zgarishlarga sabab bo‘ladi. Chunki, internet bilan ishlaganda, o‘quvchilarning faolligi ortadi, ta’lim jarayoni individuallashadi, o‘qituvchi va o‘quvchi o‘rtasidagi avtoritar munosabatlar kamayadi, turli ma’lumot manbalari (ular o‘zaro ziddiyatli yoki bir-birini rad etishi mumkin) bilan ishlash imkoniyati paydo bo‘ladi. Bu esa o‘quvchilarning shaxsini rivojlantiradi. Ularda mustaqil fikr yuritishga, tashabbuskorlikka, mobillikka rag‘batlanish paydo bo‘ladi. Ammo, salbiy ta’sirlar ham yuzaga kelishi mumkin.

Intensiv intellektual va ijodiy rivojlanish o‘quvchilarni mavjud ijtimoiy muhitga moslashishini ta’minlay olmaydi. Ular turli kompyuter manbalariga, shu jumladan internatga bog‘lanib qolishlari mumkin. Bu esa kelajakda shaxsini boshqalardan ajralib qolishiga sabab bo‘la oladi. Bolalarning ruhiyatida keskin o‘zgarishlar ro‘y berib, ularda o‘z do‘stlarini virtual olam qaxramonlari bilan almashtirish, ruhiy javob reaktsiyalarida pasayish, qiziqishlar doirasida torayish kabi holatlar kuzatilishi mumkin. Bundan tashqari, olimlar uchun raqamli texnologiyalar ta’sirida olingan ruhiy komponentalirning qaysilari faoliyatning kompyuterlarsiz doirasiga olib o‘tilishini hamda ta’limning axborotlashuvining ruxiyatga ta’sir ko‘rsatish mexanizmlarini aniqlash ham muhim xisoblanadi. Bu esa o‘z navbatida pedagoglar uchun ham o‘ta dolzarb masalalardan biri sanaladi.

Ta’lim jarayonida raqamli texnologiyalardan foydalanuvchi pedagoglar ta’lim faoliyati aniqlik, samaradorlik va bashorat qilish mumkinlik kabi sifatlar evaziga o‘zgarishini ta’kidlashmoqda. Bu o‘rinda ta’lim oluvchilar ongini rivojlantirish usullariga o‘rgatuvchi va boshqa kompyuter dasturiy vositalarining ta’sirini inkor etmaslik lozim. Vaziyatni to‘g‘ri tushuntirish, o‘quvchilarga ongli ravishda

masalalarni echish usullari orasidan optimalini tanlashga o‘rgatish pedagoglar uchun asosiy masalaga aylanib qoladi.

Ta’lim jarayonida kompyuterlardan foydalanish psixologlarning ta’kidlashlaricha, ilgari mavjud bo‘lgan, ammo qandaydir sabablar bilan unutilib ketgan ruhiy komponentlarning ayrimlari qayta tiklanmokda. Elektron pochta, chatlar, telekonferentsiyalar yozma muloqot ko‘nikmalarini (ular amalda rivojlangan davlatlarda telefon aloqalarining rivojlanishi natijasida unutilib ketgan edi) talab qiladi. Bu esa o‘z ichiga Internet bilan tanish bo‘lish, ish yuritish va shaxsiy yozishmalar madaniyati, o‘z kayfiyatini ifoda etuvchi maxsus belgilarni o‘rganishni talab qiladi.

Internet millatlararo muloqotni yangi bosqichlarga ko‘taradi, umummadaniy bilishni faollashtiradi, yozishmalar jarayonida chet tillarini intensiv ravishda o‘rganishga sharoitlar yaratadi.

Raqamli texnologiyalarni faoliyatning turli doiralariga tatbiq etish asosida insonni ortiqcha va mashaqqatli mehnatdan ozod qilish va uning rivojlanishi uchun shart sharoitlar tayyorlash yotadi. Raqamli texnologiyalar asta-sekinlik bilan ayrim ko‘nikma va malakalarning yo‘qolishiga sabab bo‘ladi. Masalan, bugungi kunda elektron jadvallarning ahamiyatini rad eta olmaydi. Ular insonlarni ko‘plab ortiqcha mehnatdan qutulishga yordam beradi. Ammo, kalkulyatorlardan hattoki boshlang‘ich sinflarda foydalanish ularda og‘zaki xisob, tez xisoblash ko‘nikmalarini yo‘qolishiga sabab bulishi mumkin. Bu esa oqibatda o‘quvchilarning son tushunchasi ustida amallarni to‘g‘ri bajara olmay qolishiga olib keladi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**


1. Hamdamov R, Begimqulov U, Tayloqov N. Ta’limda axborot texnologiyalari o‘quv qo‘llanma. O‘zME davlat ilmiy nashriyoti. -T.: 2010, -120 b.
2. Toshtemirov D.E., Niyozov M.B., J.D.Saidov Ta’limda axborot texnologiyalari o‘quv qo‘llanma. Toshkent, 2020. -292 b
3. Toshtemirov D.E., Jonibekov Sh. Zamonaviy ta’limda raqamli texnologiyalarning o‘rni va ahamiyati G’G’ “Ta’limni raqamlashtirish sharoitida pedagogika va psixologiyaning muamolari va istiqbollari” respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi, Guliston-2022-yil 6-7-may, 69-70 b.


## RAQAMLI TEXNOLOGIYALAR VOSITASIDA YOSH AVLODNI INTELLEKTUAL QOBILIYATLARINI RIVOJLANTIRISH


**Niyozova Gulnoza Baxtiyor qizi - Guliston davlat pedagogika instituti**



**Annotatsiya:** maktabgacha ta’limda yosh avlodni intellektual qobiliyatlarini rivojlantirishda raqamli texnologiyalarning o‘rni va ahamiyati xaqida fikrlar bayon etilgan bo‘lib, raqamli texnologiyalar vositasi yordamida maktabgacha yoshdagi bolalarning intellektual qobiliyatlarini rivojlanishtirishga zamin yaratadi va ta’lim-tarbiya samaradorligini oshirish imkoniyatini beradi.

**Kalit so'zlar:** yosh avlod, raqamli texnologiya, intellektual qobiliyat, rivojlanish, maktabgacha ta'lim.

**Kirish.** Bugungi kunda jamiyatimizda amalga oshirilayotgan ko'plab islohotlarga davlatimizning rivoji va kelajagining mustahkam asosi sifatida jiddiy e'tibor bilan qaralmoqda. Davlatning kelajagi va ravnaqi unda kamol topayotgan yosh avlodning intellektual salohiyati va har jabhadagi faolliklari, yutuqlariga bog'liq.

Yosh avlodning intellektual va ijodiy salohiyatini rivojlantirish, iqtidorli bolalarni qo'llab-quvvatlash va rag'batlantirish, ularning har bir sohada amalga oshiradigan faoliyati uchun zarur shart-sharoitlarni yaratish, yigit-qizlarning ijtimoiy-siyosiy salohiyati, huquqiy ongi va huquqiy madaniyati darajasini yuksaltirish jamiyatimizda amalaga oshirilayotgan islohotlar davlat siyosati darajasida ekanligini namoyon etadi. Ilm-fan, san'at, madaniyat, sport, adabiyot kabi ko'plab sohalarda yosh iste'dodlarni aniqlash, iqtidorli bolalarni tanlab olish va o'qitish, salohiyatini yanada yuksaltirish tizimini tashkil qilish, o'sib kelayotgan avlodning intellektual imkoniyatlarini namoyon etishga yordam beruvchi maxsus ko'p tarmoqli ta'lim muhitini yaratish bo'yicha ishlar sifatini oshirish zarurati bugungi rivojlanish asrining asosiy talablaridan biriga aylanmoqda. Iqtidorli bolalarni aniqlash, ularning ijodiy qobiliyatlarini shakllantirish ta'lim jarayonida ilg'or texnologiyalarni qo'llagan holda ularni o'qitish va tarbiyalash bo'yicha yaxlit tizim yaratish, iste'dodli yoshlarni yanada qo'llab-quvvatlash va rag'batlantirish, ularni har tomonlama yetuk va intellektual barkamol avlod qilib shakllantirish, O'zbekiston Respublikasining "Ta'lim to'g'risida"gi qonunida ham o'z ifodasini topgan.

Barkamol avlod ta'lim-tarbiyasida turli texnologiyalarni, jumladan, raqamli texnologiyalarni tatbiq etish bugungi kunning asosiy vazifalaridan biri hisoblanadi. Maktabgacha ta'lim uzluksiz ta'limning birinchi turi bo'libgina qolmay, balki ijodkor, ijtimoiy faol, ma'naviy jihatdan boy shaxsni shakllantiruvchi birinchi pog'ona hamdir. Bola faoliyatining 80 foizini turli o'yinlar, jumladan, didaktik o'yinlar tashkil etadi. O'yin orqali bolalarda mashg'ulotlar jarayonida muvaffaqiyatli bilim olishi, intelektual qobiliyatlari rivojlantiriladi. Bugungi kunda raqamli texnologiyalar barcha sohalarda keng qo'llanilmoqda. Shuning uchun, yosh avlodning raqamli texnologiyalardan foydalanish savodxonligini shakllantirish maktabgacha ta'lim tashkilotlaridan boshlanishi maqsadga muvofiqdir.

Bugungi kunda pedagog va psixolog olimlar tomonidan yosh avlodlar o'rtasida qobiliyatlarning shakllanishiga doir qator ilmiy izlanishlar olib borilgan Ular iqtidorli yoshlarni aniqlash hamda ulardagi qobiliyatni shakillantirish, har bir shaxs qobiliyatini namoyon bo'lishiga ko'ra tavsiflanishi bo'yicha ma'lumotlar berilgan. Shunga ko'ra, qobiliyatlar faqat faoliyat natijasida namoyon bo'luvchi, ijtimoiy muhit omillarining ta'siri natijasida shaxsiy layoqatlarning kamol topishi bilan belgilanadi. Qobiliyat bilim va malakalarning o'zida ko'rinmaydi, balki ularni egallash tizimida namoyon bo'ladi, ya'ni, mazkur faoliyat uchun muhim bo'lgan

bilim va ko‘nikmalarni o‘zlashtirish jarayonida turli sharoitlarda qanchalik tez, chuqur, yengil va mustahkam amalga oshirishida namoyon bo‘ladi.

Maktabgacha ta’lim tashkilotlaridagi mashg‘ulotlarda raqamli texnologiyalaridan foydalanish ancha nozik masala hisoblanib, ko‘plab munozara va turli xil fikrlarni kelib chiqishiga sabab bo‘lishiga qaramay, maktabgacha yoshdagi bolalarni tarbiyalash va ularni har tomonlama yetuk inson bo‘lib rivojlanishida, mashg‘ulot jarayonida tarbiyalanuvchilarning badiiy-musiqiy faoliyatini, matnlarni o‘qish, rasmlarni ko‘rish va ajrata bilish tasavvurlarini kengaytirish, kompyuterli o‘yin dasturlari orqali fikrlash va mustaqil qarorlar qabul qilish bilim, malaka va ko‘nikmalarini shakllantirishda raqamli texnologiya vositalaridan foydalanish o‘zining ijobiy samarasini bermoqda.

Maktabgacha yoshdagi bolalarning intellektual qobiliyatlarini rivojlanishi uchun mo‘ljallangan barcha kompyuterli o‘yin dasturlarining hammasi ham ta’lim jarayonida o‘z samarasini beravermaydi. Shuning uchun ham kompyuter o‘yinlarini tanlash va ulardan foydalanish uchun jiddiy yondoshuv va e’tibor kerak bo‘ladi. Kompyuterli o‘yin dasturlari shunday yaratilgan bo‘lishi kerakki, unda bajariladigan har bir harakat bolalar tomonidan to‘g‘ri qabul qilinishi, bajarilishi va tasavvur etilishi lozim. O’yin dasturidagi har bir harakatni bola tushuna olish, uni qanday bajarish kerakligini o‘ylash va amalga oshirish imkoniyatiga ega bo‘lishi lozim.

Bundan tashqari maktabgacha ta’lim tashkilotlarida tarbiyalanuvchilarni raqamli texnologiyalar bo‘yicha boshlang‘ich savodxonligini ham oshirish mumkin, ya’ni kompyuterning umumiy tuzilishi, asosiy qurilmalari to‘g‘risida umumiy tushunchalarni, klaviaturadan foydalana olish malakalarini hosil qilish mumkin. Bu bolalarni kompyuter o‘yinlaridan foydalana olish bilim va ko‘nikmalarini shakllanishida asosiy omil bo‘lib hisoblanadi.

Raqamlashtirish sharoitida intellektual qobiliyatlarni rivojlantirish usulini ko‘rib chiqish uchun yosh avloddagi qobiliyatning ba’zi tarkibiy qismlarini aniqlash foydali ekanligini tadqiqotimiz davomida aniqladik. Raqamli texnologiyalar vositasida intellektual qobiliyatni rivojlantirish shaxsning shaxsiyati va hissiy hayoti bilan chambarchas bog‘liq.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR


1. Abduqodirov A.A., Begmatova N.X. Maktabgacha ta’lim muassasalarida multimedia texnologiyasidan foydalanish uslubiyoti (o‘quv-uslubiy qo‘llanma). – Qarshi: Nasaf, 2011. -257 b.
2. Begmatova N.X. Maktabgacha ta’lim tashkilotlarining ta’lim-tarbiya jarayoniga multimediaga asoslangan kompyuter o‘yinlarini qo‘llash // Zamonaviy ta’lim 2022, 3(112), 59-67 b.
3. Toshtemirov D.E., Jonibekov Sh. Zamonaviy ta’limda raqamli texnologiyalarning o‘rni va ahamiyati // “Ta’limni raqamlashtirish sharoitida pedagogika va psixologiyaning muamolari va istiqbollari” respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi, Guliston-2022-yil 6-7-may, 69-70 b.
4. G.R.To‘xtasinova, T.I. O‘rmonova, Bolalar bog‘chasida intellektual psixologik o‘yinlar T.:2005

5. Бабаева Д.Ю. Развитие творческих способностей у детей - дошкольного возраста// Материалы IX Международной научной конференции.
6. G.B.Niyozova Prospects for the development of intellectual abilities of preschool children / Middle European Scientific Bulletin, Volume 42 | Nov-2023, 84-89 pp.
7. G.B.Niyozova Yosh avlodni intellektual qobiliyatlarini rivojlantirishda raqamli texnologiyalar oʻrni va ahamiyati / UzMU xabarlari 2023 1/6/1 130-133 b

## REAL-TIME VIDEO DATA ANALYSIS USING ARTIFICIAL INTELLIGENCE AND MACHINE LEARNING

**Norov Elnur Islomovich**

**Abstract.** The integration of Artificial Intelligence (AI) and Machine Learning (ML) in real-time video data analysis has significantly advanced the capabilities of automated systems to process and interpret visual information instantaneously. This review paper provides a comprehensive overview of the methodologies and technologies employed in real-time video analysis using AI and ML. Key areas of focus include real-time object detection and recognition, activity and behavior analysis, and quality enhancement techniques. The thesis also discusses the underlying frameworks, such as convolutional neural networks (CNNs) and recurrent neural networks (RNNs), and highlights practical applications in surveillance, autonomous vehicles, healthcare, and broadcasting.

Real-time analysis of video data has become increasingly vital across various sectors, including security, transportation, healthcare, and entertainment. The ability to process and interpret video streams instantaneously enables timely decision-making and enhances the functionality of automated systems. The advent of AI and ML has brought transformative changes to this domain, providing sophisticated tools and algorithms that can handle the complexity and volume of video data in real time.

Traditional video analysis methods often relied on manual monitoring and simple motion detection techniques, which were limited in accuracy and scalability. However, the rapid advancements in AI and ML, particularly deep learning, have introduced powerful models capable of performing complex tasks such as object detection, facial recognition, and activity analysis with high precision and speed.

One of the most significant breakthroughs in real-time video analysis is the development of deep learning architectures like convolutional neural networks (CNNs) and recurrent neural networks (RNNs). These models excel at extracting and processing features from video data, making them ideal for various applications. For instance, CNNs are widely used for object detection and recognition, leveraging their ability to identify patterns and features across multiple layers. RNNs, on the other hand, are particularly effective for sequence-based tasks, such as activity recognition, where temporal dynamics are crucial.

Real-Time Object Detection and Recognition

Real-time object detection and recognition are critical components of video analysis, enabling systems to identify and classify objects within video frames almost instantaneously. Various models and techniques have been developed to achieve high accuracy and speed in object detection.

YOLO (You Only Look Once)

YOLO is one of the most prominent frameworks for real-time object detection. It frames object detection as a single regression problem, straight from image pixels to bounding box coordinates and class probabilities. YOLO divides the input image into a grid and directly predicts bounding boxes and their corresponding class probabilities for each grid cell. This approach significantly enhances processing speed while maintaining reasonable accuracy.




**Figure 1**. The YOLO Detection System.

Processing images with YOLO is simple and straightforward. Our system (1) resizes the input image to 448 × 448, (2) runs a single convolutional network on the image, and (3) thresholds the resulting detections by the model's confidence. YOLO is refreshingly simple: see Figure 1. A single convolutional network simultaneously predicts multiple bounding boxes and class probabilities for those boxes. YOLO trains on full images and directly optimizes detection performance. This unified model has several benefits over traditional methods of object detection[1].

SSD (Single Shot MultiBox Detector)

SSD is another real-time object detection framework that eliminates the need for a region proposal network by detecting objects in a single shot. It uses multi-scale feature maps and convolutional predictors to detect objects of various sizes. SSD achieves a balance between speed and accuracy, making it suitable for applications requiring real-time processing.




(a) Image with GT boxes (b) 8 ×8 feature map (c) 4 ×4 feature map

**Figure 2**. SSD framework

Architecture: SSD employs a series of default boxes of different aspect ratios at each feature map location, predicting both the bounding boxes and the confidence scores for each box simultaneously. This approach allows SSD to handle objects at different scales effectively[1,2].

Faster R-CNN

Although not as fast as YOLO or SSD, Faster R-CNN offers a two-stage detection approach with higher accuracy. It uses a region proposal network (RPN) to generate object proposals, which are then classified and refined by a second network. Advances in this framework have optimized its performance, making it feasible for semi-real-time applications.

Super-Resolution

Super-resolution techniques enhance the resolution of video frames, making them clearer and more detailed. Deep learning models, such as CNNs, can predict high-resolution images from low-resolution inputs in real-time.

Generative Adversarial Networks (GANs): These networks have been particularly effective in super-resolution tasks, generating high-quality images that retain fine details from low-resolution inputs[1].

Noise reduction techniques are essential for improving the clarity of video streams, especially in low-light or noisy environments. Denoising Autoencoders: These networks are trained to remove noise from input images, producing cleaner and more visually appealing outputs. They are highly effective in real-time applications due to their efficiency and accuracy[5].

**Conclusion**

The integration of AI and ML in real-time video analysis has ushered in a new era of automated visual interpretation. Techniques such as YOLO, SSD, and 3D CNNs have revolutionized object detection and action recognition, enabling

applications across various domains. Despite the significant advancements, challenges such as handling occlusions, improving detection accuracy for small objects, and optimizing computational efficiency remain. Future research is expected to focus on overcoming these challenges, enhancing the robustness and applicability of real-time video analysis systems. As AI and ML technologies continue to evolve, their impact on real-time video analysis will likely expand, offering increasingly sophisticated solutions for complex visual tasks.

## References


[1] Redmon, J., Divvala, S., Girshick, R., Farhadi, A. (2016). You Only Look Once: Unified, Real-Time Object Detection. Proceedings of the IEEE Conference on Computer Vision and Pattern Recognition (CVPR).

[2] Liu, W., Anguelov, D., Erhan, D., Szegedy, C., Reed, S., Fu, C. Y., Berg, A. C. (2016). SSD: Single Shot MultiBox Detector. European Conference on Computer Vision (ECCV).

[3] Zhang, Y., Lu, H. (2021). A Comprehensive Review of Deep Learning-Based Object Detection and Recognition in Autonomous Driving. IEEE Transactions on Neural Networks and Learning Systems.

[4] Ahmed, S., Baig, M. H. (2020). Intelligent Video Surveillance: A Review through Deep Learning Techniques for Crowd Analysis. Journal of Computer Vision and Pattern Recognition.

[5] Juan Terven., Diana-Margarita Córdova-Esparza., Julio-Alejandro Romero-González. “A Comprehensive Review of YOLO Architectures in Computer Vision: From YOLOv1 to YOLOv8 and YOLO-NAS”. 2023, 5(4), 1680-1716; https://doi.org/10.3390/make5040083


# AXBOROTLASHGAN JAMIYATDA TA’LIMINI RIVOJLANTIRISHNING INNOVATSION USULLARI


**Nuriddinova Gulshoda O’lmasqulovna**
SamDU Urgut filiali Biznesni boshqarish va tabiiy fanlar fakulteti dekan o`rinbosari



**Annotasiya.** Axborotlashgan jamiyat sharoitida bilim haqiqatdan ham ishlab chiqarish va ijtimoiy rivojlantirishning hal qiluvchi omiliga aylanadi. Yangi bilimlardan foydalanib yangi ta’lim usullarini ishlab chiqarish mumkin bo‘ladi, sababi matematik usullardan foydalanagan holda bashoratlash natijasida tajribaga asoslanib, real voqelikni aks ettiruvchi yangi bilimlarni olish mumkin. Axborotlashgan jamiyatga o‘tish davrida ixtiyoriy tashkiliy tizim o‘z faoliyatida yuqori samaradorlikka erishish, innovatsion yangiliklarni joriy etish, raqobatda

yutib chiqish uchun axborotdan maksimal holda to‘liq va tezkor foydalanish usullari shakllanadi.

**Kalit so’zlar:** Axborotlashgan jamiyat, simsiz tarmoq, Smart jamiyat, innovatsion ta’lim, Smart Lear, Smart Education, intellectual ta’lim.

Axborotlashgan jamiyat o’tgan asrning oxiridan boshlab, axborot-kommunikatsiya texnologiyalarining jadal rivojlanishi natijasida, jamiyatimizda yangi raqamli avlod yetishib chiqdi. Ular uchun ilg’or texnologiyalardan foydalangan holda smart qurilmalar va gadjetlardan foydalanish, yashash maydonining ajralmas elementlaridan biri bo’lib hisoblana boshlandi. Simsiz tarmoqqa o’tish, smart-terminallarning tarqalishi, Smart qurilmalarning rivojlanishi, mobil ofisning kengayishi jamiyatning yangi sifati bo’la boshladi. Unda insonlar tomonidan texnik vositalar va Internet xizmatlaridan foydalanishning uyg’unlashuvi yangi sifatiy natijalarga olib keladi. Natijada subyektlarning o’zaro ta’siri oqibatida raqamli o’zgarishlar va yangi samaralarni olish imkonini yaratiladi.

Barcha sohalarida aqlli jamiyatning shakllanishi global tendensiya sifatida namoyon bo’lmoqda. Masalan, Gollandiya, Avstraliya va Koreya Smart konsepsiyasini e’lon qilishdi. Gollandiya davlati ta’limni smart texnologiyalar asosida rivojlantirishni milliy g’oya va asosiy siyosiy vazifa sifatida ko’radigan rivojlanish strategiyasini qabul qildi. Ular smart ta’limni rivojlantirish asosida Smart iqtisod va Smart jamiyat tashkil etishni bosh siyosiy vazifa sifatida ko’ra boshlashdi. Avstraliyada esa kuchli aqlli mamlakat strategiyasi ta’lim inqilobi orqali amalga oshirilishi nazarda turilgan. Janubiy Koreya Respublikasida esa Smart Education axborot jamiyatini qurishda asosiy tizimli yechim hisoblanib, u milliy iqtisodiyotning raqobatbardoshligini mustahkamlashning asosiy usullaridan biri deb qaraladi. Bugungi kunda boshqa ko’plab rivojlangan davlatlar ham aqlli ta’limni rivojlantirish yo’lidan borishmoqda. Yangi Smart Society (aqlli informatsion jamiyat) modeli zamonaviy axborot va tashkiliy tizimlar yordamida inson uchun intellektual, yuqori texnologiyali va qulay muhit yaratishni nazarda tutadi.

Hozirgi davrda raqamli texnologiyalarni til o’rganish jarayoniga jalb qilish va uning samaradorligini oshirish uchun quyidagi usullardan foydalanishning real imkoniyatlari mavjud:

Turli xil, ko’rinish va imkoniyatlarga ega bo’lgan raqamli avtotarjimon vositalar, dasturlar va tizimlar;

Global, korporativ va local smart texnologiyalar;

Hozirgi davrda katta tezlik bilan rivojlanayotgan hamda aql bobar qilmagan natijalarga erishayotgan sun’iy intellekt tizimlari;

Wiki-texnologiyalar asosida tashkil qilingan dastur, algoritm va tizimlar.

Smart Learning (Aqlli ta’lim)ni rivojlantirish boyicha YUNESKO tomonidan e’lon qilingan XXI asr ta’limning yetakchi tamoyili hamma uchun ta’lim va butun hayot davomida ta’limni amalga oshirish uchun shart-sharoitlar yaratiladi. Aqlli ta’lim istalgan vaqtda, istalgan joyda ta’lim olish imkoniyatini amalga oshiradi. Buning uchun faqatgina xohish va iroda bo’lsagina bas. Bugungi kunda ta’limni rivojlantirishning asosiy pozitsiyasi shu holat bilan bog’liqdirki, endilikda eski

ta'lim tizimi insonlarni Smart jamiyatda ishlashga tayyorlay olmaydi va zamonaviy Smart texnologiyalarsiz innovatsiyalar yaratish hamda information jamiyatga o'tish mumkin emas. Agar ta'lim tizimi rivojlanishning ushbu yo'nalishlaridan orqada qolsa, u holda uning rivojlanishi mumkin bo'lmay qoladi va u stagnatsiyaga uchray boshlaydi. Ta'lim sohasiga nisbatan Smart texnologiyalarning yondoshuvi quyidagilardan iboratdir:

o'quvchilarga bilim yetkazish uchun turli gadjetlar, smartfonlar, planshetlar va boshqa shunga o'xshash qurilmalardan foydalanish.

smart texnologiyalarga integratsiyalashgan intellectual virtual o'quv muhitini shakllantirish vositasi sifatida qarash.

Integratsiyalashgan intellectual ta'lim tizimini rivojlantirishning muhim va zaruriy sharti shundan iboratki, Smart texnologiyalarning yetarli darajada rivojlanishi, ularning kundalik hayotga kirib boorish intensivligi va ta'lim tizimining doimiy o'zgaruvchan muammolarga reaksiyasi ma'lum bir intellectual algoritmlarga asoslangan holda hal qilinadi. "Smart Education – Aqlli ta'lim"dan foydalanish va joriy etishning asosiy sababi – mavjud ta'lim tizimini "Smart Economy" va "Smart Society"ning yangi talablariga muvofiq takomillashtirish zaruratidir. Aqlli ta'limni aqlli axborot texnologiyalaridan foydalanish orqali ta'lim jarayonini zamonaga moslashtirilgan tarzda amalga oshirishni o'z ichiga olgan ta'lim paradigmasi deb hisoblash ham mumkin. Smart Education paradigmasini amalga oshirish o'zgaruvchan ijtimoiy, iqtisodiy va texnologik muhit bilan moslashuvchan o'zaro munosabatda bo'lish uchun zarur bo'lgan bilim, ko'nikma, va malakalarni egallash boyicha ta'lim va tarbiya jarayonini shakllantirishga qaratilgan. Aqlli ta'limning ehtiyojlari va manfaatlarini qondirish uchun unga global axborot jamiyati imkoniyatlaridan samarali foydalanish imkoniyatini berish kerak. Smart Educationning asosiy tamoyillari esa quyidagilardan iboratdir:

1. ta'lim muammolarini hal qilish uchun ta'lim dasturida zamonaviy dolzarb ma'lumotlardan foydalanish kerakdir, chunki ta'lim va har qanday kasbiy faoliyatda axborot oqimi hajmining tezligi tezkor sur'atlar bilan o'sib bormoqda. Shuning uchun ham mavjud o'quv materiallariga bo'lgan talablarni amaliy masalalarni yechishga qaratgan holda, ularni real vaqt rejimidagi ma'lumotlar bilan to'ldirilib turilishi kerak (virtual laboratoriyalar, bulutli ma'lumotlar, online yoki offlayn ta'lim, qo'shimcha elektron manba'lar va shu kabilar);

2. talabalarning mustaqil kognitiv tadqiqot loyihasini yaratish va uni ilmiy asosda rivojlantirish ilmiy-tadqiqot faoliyatini tashkil etish lozim. Bu tamoyil talabalarni o'z oldiga qo'yilgan vazifalarni hal qilish uchun ijodiy izlanishga, mustaqil ravishda axborot va tadqiqot faoliyatiga tayyorlashda yo'naltiradi (masalan, onlayn maslahatlar, konsalting, frilanserlik kabilar);

3. taqsimlangan o'quv muhitida turli xil usul va uslubiyatlarni jalb qilgan holda ta'lim jarayonini amalga oshirish talab qilinadi. Ta'lim muhiti ta'lim muassasasi hududi yoki masofaviy ta'lim tizimi bilangina cheklanmasligi kerak -o'quv jarayoni uzluksiz bo'lishi kerak (m-learning, D-learning, B-learning, podkastlar, vebkastlar, bloglar va boshqalar);

4. ta’limni individuallashtirishning moslashuvchan ta’lim traektoriyalari turli xil ko’rinishlarda bo’lishi mumkin, masalan, ta’lim faoliyatining xilma-xil ko’rinishda bo’lishi, o’quvchilarga turli ta’lim dasturlari va kurslarini o’rganish imkoniyati yaratilishi, o’quv jarayonida o’quvchilarning o’z imkoniyatlariga yarasha sog’lig’i, moddiy va ijtimoiy sharoitlariga mos ravishdata’lim olish uchun uchun keng imkoniyatlarni ta’minlashni talab qiladi (masalan, eksternat ta’lim, inklyuziv ta’lim kabilar).

Bugungi zamonaviy jamiyatda ta’lim olish va yangiliklarni o’rganish nafaqat sinfda, balki, uyda, ishxonada, ta’tilda hamda boshqa hamma joylarda mumkin bo’lib qoldi. Masalan, muzeylar, kottejlar, dachalar yoki kafelar kabi jamoat joylarida ham kerakli bo’lgan bilimlarni olish mumkin bo’ladi. Bu jarayonlar sababli ta’lim jarayoni va o’quvchini bog’laydigan asosiy element faol ta’lim mazmuni bo’lib, uning asosida vaqt va makon chegaralarini olib tashlashga imkon beradigan yagona ma’lumot yoki bilimlar omborlari (information yoki bilimlar bazalari) kabi imkoniyatlarga yo’l ochildi.

## Foydalanilgan adabiyotlar ro’yxati:


1. Маркова Ю.Ю. Методика развития умений письменной речи студентов на основе вики-технологии (английский язык, языковой вуз): дис. канд. пед. наук. М.: МГГУ им. М.А. Шолохова, 2011.

2. Сысоев П.В., Евстигнеев М.Н.Технологии Веб 2.0: Социальный сервис вики в обучении иностранному языку // Иностранные языки в школе. 2009. No 5. С. 2–8.

3. Сысоев П.В. Блог-технология в обучении иностранному языку // Язык и культура. 2012. No 4. С. 115–127.

4. https://dzen.ru/a/


# O’QITUVCHI-O’QUVCHI HAMKORLIGINI VUJUDGA KELTIRISHNING PEDAGOGIK AHAMIYATI


**Axmedova Mavludaxon Axrorjon qizi** - Nizomiy nomidagi TDPU,
Pedagogika nazariyasi va tarixi mutaxasissligi
2-kurs magistranti



**Anontatsiya:** Ma’lumki, ta’limning sifati pedagoglar sifatiga chambarchas bog‘liq. Ta’limning o‘quvchi ma’lumotlarni passiv qabul qilishiga asoslangan an’anaviy modeli zamon talablariga javob bera olmasligi, tanqidiy va ijodiy fikrlash, muammoni hal qilish, jamoa bo‘lib ishlash, yangi bilim va ko‘nikmalarni mustaqil o‘zlashtirish singari muhim kompetensiyalarga ega shaxsni tarbiyalay olmasligi tadqiqotlarda isbotlangan.



**Kalit so‘zlar**:ta’lim,davlat,tarbiya,jamiyat,bilim,ilmiy yondashuv,ilm,fan

**Аннотация:** Известно, что качество образования тесно связано с качеством педагогов. Традиционная модель обучения, основанная на пассивном получении информации учащимся, не может отвечать требованиям времени, важны критическое и творческое мышление, решение проблем, работа в команде, самостоятельное получение новых знаний и навыков. оно не может обучить человека компетентности.

**Ключевые слова**: образование, государство, образование, общество, знание, научный подход, наука, наука.

**Abstract:** The article discusses the pedagogical significance of teacher-student collaboration.

**Keywords:** pedagogical collaboration, learning environment, planning, goals and objectives, teaching methods, assessment, collaborative activities, behavior, conscious adaptation, knowledge, experience, life skills

Ta’lim jarayonida har bir o‘quvchida mustaqillikka va hamkorlikka intilish ko‘nikmasini shakllantirish muhim ahamiyatga ega. Bilimlarni o‘zlashtirish faqatgina mavjud ob’ektiv hodisa sifatida talqin etilishi mumkin emas. Unda o‘z-o‘zini rivojlantirishning bir qator ichki quvvatlari ham ishtirok etadi. U sub’ektivlik belgilariga ham ega. Shaxsiy tajribaga xos bo‘lgan, uning tabiiyligini baholamagan, ilmiyligi, ilmiy-tarixiy ongga zid bo‘lmagan xususiyatidir. U o‘zida muayyan shaxs ongiga xos bo‘lgan xususiyatlarni ifodalaydi.

O’qituvchilar maktab amaliyotida axloq tarbiyasida qo’llashi mumkin bo’lgan quyidagi asosiy pedagogik uslub turlari mavjud:

1. Tarbiyaviy maqsadni amalga oshirishga demokratik yondoshish, tarbiyaviy ishlar natijasini oshkora muhokama qilish va uni o’quvchilar bilan birgalikda baholab, kelgusi rejalarni tuzishni taqozo etadi. Bu uslub pedagog - o’qituvchi - o’quvchilar kollektivi shaxslararo munosabatlarni erkinlik, demokratik talablar asosida shakllantirib, o’kuvchilarning tashabbuskorligi, o’z - o’zini tarbiyalash ishiga ijodiy yondashish orqali barcha psixologik - idividual imkoniyatlarini, qobiliyatini ro’yobga chiqarishga zamin yaratadi.

2. O’quvchilar bilan do’stona munosabat - pedagogik uslub. U o’quvchi shaxsini hurmat qilish va talbchanlik mezoni asosida qurilgan. Ushbu uslub asosida o’z faoliyatini tashkil etgan pedagog har o’quvchining kelajagiga umid bilan qarashi, unga individual yondoshishga harakat qilishi, jazo usullarini tartibsiz qo’llamasligi, o’quvchilar kollektivi oldiga istiqbolli tarbiyaviy maqsad qo’yishga intilishi lozim. Aslida bu uslub biz ko’rib o’tgan birinchi uslubga o’tishga zamin tayyorlashi, unga muqaddima bo’lishi mumkin. Aksincha, o’qituvchi ma'lum pedagogik mohiyatga ega bo’lishga intilmasa, o’z fanidan bilimi sayoz bo’lsa, shaxslararo munosabatlarga ijodiy yondoshmasa, kommunikativ qobiliyatini takomillashtirib bormasa o’quvchilar uni "katta birodar", "konsultant" sifatida asta - sekin tan olmay

qo’yishadi. Pedagog o’zining tarbiyaviy ishlarini amalga oshirishdagi etakchilik rolini yo’qotib, o’quvchilar hurmatini engil yo’l bilan qozonmoqchi bo’lgan bachkana shaxsga aylanib qolishi mumkin.

3. Pedagogik muomala - masofa uslubi. Bundan tajribali pedagoglar ham, faoliyatini endi boshlagan yosh o’qituvchilar ham foydalanishiga harakat qilishlari mumkin. O’qituvchilar asosan pedagogik talabga tayanadilar: o’kuvchilar oldiga ma'lum tarbiyaviy maqsadlarni qo’yib, uni bajarilish jarayonini kuzatish, xatolarini tuzatish, baholash bilan mashg’ul bo’ladilar. Bunday pedagoglar o’qitayotgan sinflarda tarbiyaviy maqsadlar nomigagina amalga oshiriladi; tarbiyaviy tadbirlar o’quvchilarda hatti - harakat motivlari, rivojlanish ehtiyojlarini shakllantirmaydi. Nari borsa, sinf o’quvchilari axloqiy bilimlarni o’zlashtirib olishlari mumkin. Lekin bu xil bilimlar amaliyotda kam qo’llaniladi.

4. Qo’rquvga asoslangan uslub. Bundan odatda yosh,tajribasiz o’qituvchilar foydalanishga harakat qiladilar. Ushbu uslub asosan taqiqlashga tayanadi. Bolalar faolligi, tashabbuskorligi inkor etiladi. Bu uslub maktab islohoti manfaatlariga mutlaqo mos emas.

5. Ustamonliq qilishga harakat qilish uslubi. Uni odatda ma'lum bilimlarga ega bo’lmagan, pedagog sifatida o’ziga ishonchi yo’q, sinfda o’quvchilar kollektivini boshqara olishga ko’zi etmagan ayrim o’qituvchilar qo’llashga harakat qiladilar. Ammo o’kuvchilar ertami - kechmi bu nayrangbozlikning oxiriga etadilar. Buning oldi olinmasa, sinfda tarbiyaviy ishlarga jiddiy putur etishi mumkin. O’quvchilar hurmatini qozonishga intilish pedagogik maqsad bo’libgina qolmay, balki kommunistik tarbiyamaqsadlarini amalga oshirish vositasi hamdir.

O’z - o’zidan ko’rinib turibdiki, birinchi va ikkinchi pedagogik uslublar tarbiyaviy faoliyatda yaxshi samara beradi; uchinchi, to’rtinchi va beshinchi pedagogik uslublardan pedagoglar iloji boricha o’zlarini halos qilishlari kerak.

O’qituvchining talabalarga ta'sir o’tkazish samarasi uning printsipialligi va talabchanligi o’z aksini topadi. Bundan tashqari u o’ziga ham o’ta talabchan bo’lmog’i, shaxsiy namunasi bilan tabiiy ravishda obru, e'tibor qozonmog’i lozim.

Muomala jarayonida va hamkorlik faoliyatida o’qituvchining talabalarga ta'sir o’tkazish natijasida ularda:

- o’z - o’zini va o’zgalarni ho’rmat qilish;
- o’z - o’zini va boshqalar faoliyati, xulqini baholash;
- o’z - o’zini nazorat va o’zgalarni nazorat qilish;
- o’z - o’zini boshqarish (ham bilish faolyaitida, ham xulq atvorda)
- o’z - o’zini takomillashtirish va yangi fazilatlarni egallash shakllanadi.

Do’stona muomala talaba bilan o’qituvchi o’rtasidagi bilimlarni puxta o’zlashtirishni ta'minlaydi va mukammal shaxsiy fazilatlarni tarkib toptirishga xizmat qladi. Pedagogik jarayonda sodir bo’ladigan muomala odobi muallimning

axloqiy madaniyati, tarbiyalanganlik darajasi aks etadi. Muallimning pedagogik kasb egasi sifatida o'ziga o'z kasbiga, o'kuvchilarga bo'lgan munosabati uning muloqotida yaqqol namayon bo'lishi mumkin.

Pedagogik jarayondagi aloqalar tizimida o'qituvchi bilan o'quvchi o'rtasidagi muomala - munosabatlar katta o'rin egallaydi. Bu jarayonda bola insoniyat asrlar davomida to'plangan bilimlarni axloqiy tajribani egallab oladi. Muallimlik pedagogik jarayonda etakchi kishidir. Unga yosh avlodni o'qitish va tarbiyalash vazifasi yuklatilgan. Shuning uchun ham o'qituvchiga, uning axloqiy sifatlari xulqiga, o'quvchilar bilan muomalasiga nisbatan alohida, yuksak talablar qo'yiladi. Muallim hayotga endigina kirib kelayotgan barkamol shaxs sifatida shakllanayotgan insonlar yosh bolalr bilan muloqotda bo'ladi.

Bolalar ta'lim tarbiya jarayonida umuminsoniy va milliy axloq normalarini o'zlashtiradi. O'quvchi muomala odobini asosan o'qituvchi timsolida anglab oladi. Pedagoglar jamoasida o'qituvchilar o'rtasidagi muomala munosabatlar insonparvarlik, ixtiyoriylik tamoyillariga asoslanadi. Ular odatda ikki xil bo'lib biri rasmiy, ikkinchisi norasmiy muomala deyiladi. Rasmiy muomala munosabatlar O'zbekiston Respublikasining qonunlari, direktiv hujjatlariga asoslanadi. Norasmiy muomala pedagogik etikaning qonunlariga (o'qituvchi odobining) asoslanadi va jamoaning har bir a'zosi tomonidan ixtiyoriy ravishda bajariladi. Muomala odobi psixologik qonuniyatlar, odob normalari, qoidalari, talablari pedagoglar jamosaining fikri asosida boshqariladi. Yoshlarga ta'lim - tarbiya berish bir kishining ishi emas, uning pedagoglar jamoasi bujaradi. Ta'lim tarbiyadan ko'zda tutilgan maqsadga erishish uchun maktab, o'quv yurtining butun jamoasi, hamma o'qituvchilar birlashib harakat qilishlari lozim. Har bir muallimning hatti - harakati, xulqi, muomalasi pedagoglar jamoasining maqsadi talablariga mos bo'lmog'i kerak. Jamoaning ayrim o'qituvchiga ta'siri pedagoglar jamoasida shakllangan muomala odobi, munosabatlariga bog'liq. Har bir bolaning tarbiyasi uchun mas'uliyatning birligi pedagoglar jamoasining o'quvchiga nisbatan talablari ham bir xil bo'lishini taqozo etadi. Bu o'qituvchi odobining qonuniyatlaridan biridir. Darsda o'quvchilarning intizomi pedagogik jamoadagi muomala odobi, axloqiy munosabatlar darajasini ko'rsatadi. Maktabda o'quv intizomini saqlash butun pedagoglar jamoasining ishi. Pedagoglar jamoasida o'zaro yordam va ishonchning mavjudligi muomala odobiga rioya qilish pedagoglar jamoasining maqsadga o'qituvchilarning axloqiy saviyasiga bog'liq. Pedagoglar jamoasida o'zaro muomala munosabatlar kollegiallik va yakka boshchilikka, intizomni saqlashga asoslanadi. O'qituvchi o'quvchilarning katta bo'lib qolganligini e'tirof etishmagach, ularning bir qismi o'qituvchilar bilan o'zlarining chinakam qiyofalarini yashirib muomala qila boshlaydilar. Ular ba'zan o'qituvchilarga ma'qul tarzda o'zlarini tutishga intiladilar. Shunday qilib, tarbiyalanuvchilarda moslashuvchanlik va nosamimiylik kabi xususiyatlar shakllannishi uchun zamin yaratiladi. Bu esa o'qituvchining o'quvchilarga ta'sirini qiyinlashtiradi, ularni to'lqinlantirayotgan muomalalarni hal qilishga yordam ko'rsatish, ya'ni homiylik pozitsiyasini ro'yobga chiqarish

imkoniyatidan mahrum etadi. Ilg‘or nazariyalarning amaliy tadbiqi shuni ko‘rsatmoqdaki, o‘qituvchi hamda o‘quvchilarning ijtimoiy tajribalari, ular orasidagi hamkorlikka asoslangan do‘stona munosabatlar, buning natijasida o‘quvchilarda shakllangan shaxsiy sifatlar va hattoki ayrim nuqsonlar ham o‘zaro muloqot jarayonining mahsulidir. Ta’lim jarayonidagi ishchan muloqotning muhim vazifalaridan biri – uning samaradorligini ta’minlash bilan bir qatorda, o‘qituvchi hamda o‘quvchilarning bir-birlarini tushinishlariga erishishdan iboratdir. Ta’lim jarayonidagi o‘zaro hamkorlik natijasida o‘quvchilarning ijtimoiy tajribalari ortadi va ular o‘zlari uchun zarur bo‘lgan insoniy sifatlarni o‘zlashtiradilar.

**Adabiyotlar ro’yxati**

1. Ochilova G.O., M usaxonova G.O. Pedagogika. -T.:TD IU , 2005
2. Ibragimov X, Abdullaeva SH. Pedagogika nazariyasi. T., 2008 yil.
3.Hoshimov K.,Nishonova S. Pedagogika tarixi T., 2015 yil.
4. .Mavlonova R, O.To‘raeva O,.Xoliqberdiev K. Pedagogika darslik. T.,2011 yil.

## SUN’IY INTELLEKT TEXNOLOGIYALARI VA ULARNING NUTQNI TANIB OLISHDAGI AHAMIYATI

**Otoboyeva Aziza Shakirovna** -*Samarqand davlat veterinariya meditsinasi, chorvachilik va biotexnologiyalar universiteti, “Axborot texnologiyalari va tabiiy fanlar” kafedrasi o‘qituvchisi,* otaboyevaziza@gmail.com

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada sun’iy intellekt tizimlari, texnologiyalari va ularning turlarini paydo bo‘lishi, rivojlanishi va imkoniyatlariga ko‘ra ularni hayotda qo‘llanilishi orqali sun’iy intellekt usullari yordamida o’zbek tili nutqini tanish algoritmlarini va dasturiy ta’minotini ishlab chiqish va amalga oshirishdagi o‘zbek tili nutqini tanishning bugungi holati, shuningdek, sun’iy intellektning bu sohadagi o‘rni haqida atroflicha ma’lumot beradi.

Аннотация: В данной статье рассматриваются системы, технологии и их виды искусственного интеллекта в зависимости от их возникновения, развития и потенциального применения в жизни при разработке и внедрении алгоритмов и программного обеспечения распознавания речи на узбекском языке с использованием методов искусственного интеллекта. В нем представлена подробная информация о современном состоянии распознавания узбекской речи, а также о роли искусственного интеллекта в этой области.

Annotation: In this article, artificial intelligence systems, technologies, and their types, according to their emergence, development, and their potential application in life, are discussed in the development and implementation of Uzbek language speech recognition algorithms and software using artificial intelligence methods. It provides detailed information about the current state of Uzbek speech recognition, as well as the role of artificial intelligence in this field.

**Kalit so'zlar:** sun'iy intellekt, texnologiya, axborot texnologiyalari tabiiy til, tabiiy til generatsiyasi, nutq, nutqni tanib olish.

**Kirish.**

Sun'iy intellekt — informatikaning alohida sohasi bo'lib, odatda inson ongi bilan bog'liq imkoniyatlar: tilni tushunish, o'rgatish, muhokama qilish, masalani yechish, tarjima kabi imkoniyatlarga ega kompyuter tizimlarini yaratish bilan shug'ullanadi.

Sun'iy intellekt orqali turli xil amallarni bajarishga mo'ljallangan algoritm hamda dasturiy tizimlardan iborat bo'lib u inson ongi bajarishi mumkin bo'lgan bir qancha vazifalarning uddasidan chiqa oladi.

Ayni paytda dolzarb bo'lib hisoblanayotgan sun'iy intellektning texnologiyalari ro'yxatining birinchi pozisiyasini tabiiy til avlodi egallaydi va mashinalar inson miyasida boshqacha tarzda qayta ishlanadi va muloqot qiladi. Tabiiy tilni yaratish - bu tuzilgan ma'lumotlarni ona tiliga aylantiradigan zamonaviy texnologiya. Albatta o'zbek tilida Mashinalar ma'lumotlarni foydalanuvchiga kerakli bo'lgan formatga aylantirish uchun algoritmlar bilan modellashtirilgan va dasturlashtirilgan.

Tabiiy til - bu sun'iy intellektning kichik to'plami u kontentni ishlab chiquvchilarga yetkazib berishga yordam beradi. Kontent ishlab chiquvchilari o'zlarining maqsadli auditoriyaga erishish uchun turli xil ijtimoiy media platformalarida va boshqa media platformalarda reklamalarini targ'ib qilish uchun avtomatlashtirilgan kontentdan foydalanishlari mumkin. Ma'lumotlar kerakli formatlarga aylantirilishi sababli insonlarning aralashuvi ko'rinarli darajada kamayadi. Ma'lumotlar diagrammalar, grafikalar va boshqalar shaklida ko'rsatiladi.

Asosiy qisim. Nutqni tanib olish degani - og'zaki tilni yozma yoki mashinada o'qiladigan matnga aylantirish jarayoni, ammo bu jarayon anchagina qiyinchiliklaridan holi emas. Nutqni tanib olishning asosiy muammolaridan ba'zilari urg'u va dialektdagi o'zgarishlar, fon shovqini, cheklangan ma'lumotlar, lug'at va grammatika, semantik taxhlil doirasidagi tafovvutlar, idiomatik iboralar bilan ishlash va lug'atdan tashqari so'zlarni o'z ichiga oladi. Bundan tashqari, katta hajmdagi ma'lumotlarni qayta ishlash va yangi muhitlarga moslashish ham muammoga aylanishi mumkin. Nutqni aniqlashning yanada mustahkam va aniq tizimlarini ishlab chiqishda ushbu muammolarni hisobga olish kerak va bu muammolar bilan shug'ullanish mutaxassislardan katta tajriba talab etmoqda. O'zbek tilinig boshqa tillar bilan o'zaro munisabatida, oddiyroq bir tomonini aytadigan bo'lsak tillar aro tarjima masalasida katta yutuqlarga erishilishi ko'zda tutilmoqda.

Sun'iy intelektda o'zbek tili nutqini aniqlashning umumiy ko'rinishini, ayni paytdagi holati, jumladan, uning tarixi, rivojlanishi va dolzarb muammolari haqida umumiy ma'lumot berish va uning uchun ishlatiladigan zamonaviy modellar va texnikalar, jumladan, an'anaviy usullarga to'xtalib o'tamiz. Nutqni aniqlashda sun'iy intellektning o'rni, uning afzalliklari va cheklovlari, nutqni aniqlash tizimlarining aniqligi va samaradorligini oshirish uchun uni qanday qo'llash

mumkinligi ustida ish ko‘radi va buni nazotar qiladi. Nutqni aniqlash inson va kompyuterning o‘zaro ta’siri o‘rtasidagi ko‘prik desa bo‘ladi. Texnologiya inson nutqini bir necha tillarda taniydi va o‘zgartiradi.

Rivojlanishlar shuni ko‘rsatadikiy, oddiy smatrfonni boshqalaridan ajratib turuvchi xususiyati ham suniy intelektning natijasi ekanligi iPhonening Siri ham nutqni aniqlashning klassik namunasidir. Hozirda muhim ahamiyatga ega bo‘lgan Virtual agent texnologiya deb atalib, o‘quv dizaynerlari uchun qimmatli vositalarga aylaib ulgurdi. Virtual agent - bu odamlar bilan o‘zaro aloqada bo‘lgan kompyuter ilovasi. Veb-ilovalar va mobil ilovalar mijozlarga ular bilan hamkorlik qilish va savollariga javob berish uchun xizmat ko‘rsatuvchi agentlar sifatida chat-botlarni taqdim etadi.

Sun’iy neyron tarmoqlarga asoslangan holda ishlaydigan sun’iy intellektning yana bir sohasi Chuqur (kirib borib) o‘rganish hisoblanadi. Ushbu uslub kompyuterlar va mashinalarni xuddi odamlar kabi o‘rganishga o‘rgatadi. "Chuqur" atamasi neyron tarmoqlarda yashirin qatlamlarga ega bo‘lgani uchun yaratilgan. Odatda, neyron tarmoq 2-3 ta yashirin qatlamga ega va maksimal 150 tadan ortiq yashirin qatlamlarga ega bo‘lishi mumkin. Chuqur o‘rganish model va grafik ishlov berish blokini o‘rgatish uchun yirik ma’lumotlarda samarali hisoblanadi. Algoritmlar bashoratli tahlilni avtomatlashtirish iyerarxiyasida ishlaydi. Chuqur o‘rganish yo‘ldoshlardan har qanday mavjud ob’yektlarni aniqlash uchun ayerokosmik va harbiy kabi ko‘plab sohalarda muvaffaqiyat bilan qo‘llanilmoqda, ishchi mashinaga yaqinlashganda xavfli hodisalarni aniqlash orqali ishchilar xavfsizligini yaxshilashga yordam beradi, saraton hujayralarini aniqlashga yordam beradi va bu mashinani tanishga, yaqindan o’rganishni talab qiladi.

Mashinani o‘rganish - bu sun’iy intellekt bo‘limi bo‘lib, u mashinaga dasturlashtirilmagan holda ma’lumotlar to‘plamidan ma’no chiqarish imkonini beradi. Mashinani o‘rganish texnikasi korxonalarga algoritmlar va statistik modellar yordamida amalga oshiriladigan ma’lumotlar tahlili bilan ongli qarorlar qabul qilishga samarali yordam beradi. Yirik-yirik korxonalari uni turli sohalarda qo‘llashdan foyda olish uchun mashinani o‘rganishga katta miqdorda sarmoyalar kiritmoqda. Mashinani o‘rganish - bu mashinaga dasturlashtirilmagan holda ma’lumotlar to‘plamidan ma’no chiqarish imkonini beradi. Mashinani o‘rganish texnikasi korxonalarda algoritmlar va statistik modellar yordamida amalga oshiriladigan ma’lumotlar tahlili bilan ongli qarorlar qabul qilishga yordam beradi. Korxonalar uni turli sohalarda qo‘llashdan foyda olish uchun mashinani o‘rganishga katta miqdorda sarmoya kiritmoqda. Sog‘liqni saqlash va tibbiyot kasbi kasalliklarni bashorat qilish va samarali davolash uchun bemor ma’lumotlarini tahlil qilish uchun mashinani o‘rganish usullariga muhtojlik, bank va moliya sektori mijozlarga investisiya imkoniyatlarini aniqlash va taklif qilish hamda xavf va firibgarliklarning oldini olish uchun mijozlar ma’lumotlarini tizinli tahlil qilish uchun mashinani o‘rganishga muhtoj. Chakana sotuvchilar mijozlar ma’lumotlarini tahlil qilish orqali mijozlarning xohish-istaklari, iste’molchilar xatti-harakatlari o‘zgarishini bashorat qilish uchun mashinani o‘rganish talab etiladi.

Mustaqillik-shaxsning alohida xususiyati, layoqati, faolligi diqqatini jamlash qobiliyati, qo‘yilgan maqsadga erishish yo‘lida bor kuchini sarf etish kabi xususiyatlar birligidir. Shu nuqtai nazardan aytganda, mamlakatimizda o‘tgan davr mobaynida ta’lim tizimini rivojlantirishga davlat siyosati darajasida e’tibor qaratilib, o‘g‘il-qizlarimizning jahon andozalariga mos sharoitlarda bilim olishi, jismoniy va ma’naviy jihatdan yetuk insonlar bo‘lib ulg‘ayishini ta’minlash, qobiliyati hamda iqtidor, intellektual salohiyatini yuzaga chiqarish borasida keng ko‘lamli ishlar amalga oshirildi. Yuqori malakali mutaxassislar tayyorlash bugungi kunning dolzarb vazifalaridan biri hisoblanadi. Talabalarga yuqori darajadagi bilimni o‘quv auditoriyasidagi mashg‘ulotlar to‘liq bera olmaydi. Buni amalga oshirishda mustaqil o‘quv faoliyati to‘ldiruvchi rivojlantiruvchi vazifasini bajaradi.

Shu o‘rinda mustaqil ta’lim tushunchasiga izoh berib o‘tsak. Mustaqil ta’lim-olingan bilim, ko‘nikma va malakalarni mustahkamlash, qo‘shimcha ma’lumot yoki materialni mustaqil o‘rganish maqsadidagi o‘quv shakli. Talabalar o‘qituvchining bevosita ishtirokisiz yoki bilvosita boshqaruvida, u bergan vazifa, darslik asosida individual bajaradigan ishi mustaqil ish hisoblanadi. Talabalarning mustaqil ishi o‘quv jarayonining ajralmas qismidir. Mustaqil faoliyat muayyan fandan o‘quv dasturida belgilangan hamda talaba tomonidan o‘zlashtirilishi lozim bo‘lgan bilim, ko‘nikma va malakalarni shakllantirishni amalga oshirishga xizmat qiladi, o‘qituvchi maslahati va tavsiyalari asosida auditoriya yoki auditoriyadan tashqarida bajariladi. Fanning xususiyatidan kelib chiqib, mustaqil ish turlari bo‘yicha topshiriqlar ishlab chiqiladi.

Biroq mazkur adabiyotlarda, afsuski, talabalarni ko‘p bosqichli tayyorlash va tarbiyalash tizimini universitet hayoti amaliyotiga joriy etish sharoitida talabalar mustaqil ishining muammolari va xususiyatlari haligacha yetarlicha yoritilmagan. “Mustaqil ish" toifasini ko‘rib chiqaylik. Pedagogikaning zamonaviy lug‘ati mustaqillikni o‘z oldiga aniq maqsad qo‘yish, unga mustaqil ravishda erishish, o‘z faoliyatiga mas’uliyat bilan munosabatda bo‘lish, nafaqat tanish vaziyatda, balki yangi sharoitlarda ham ongli va faol harakat qilish qobiliyati sifatida izohlanadi. nostandart qarorlar qabul qilishni talab qiladi. Mustaqillik insonga tug‘ilgandan beri berilmaydi. U o‘sib ulg‘aygan sari shakllanadi va har bir yosh bosqichida o‘ziga xos xususiyatlarga ega.

Bu maqsadlarga erishish uchun u o‘quvchilarning o‘quv jarayoni va faoliyatini shunday tashkil etishi kerakki, ular muayyan maqsad va vazifalarni amalga oshirishda, go‘yo uning bevosita ishtirokidan va ularni boshqarishdan tashqarida harakat qilsin. Talabalar o‘z ishini to‘g‘ri yo‘naltiruvchi maslahatchi vazifasini bajaruvchi o‘qituvchi bilan birgalikda ta’lim-tarbiyaviy vazifalarni jiddiy va maqsadli va mustaqil bajarsa, bunga erishish mumkin. Zamonaviy o‘quv jarayonida mustaqil ish zarur ma’lumotlarni mustaqil izlash, o‘quv materialini ijodiy idrok etish va tushunishni, sinfda va sinfda talabalarning kognitiv faoliyatining turli shakllarini ta’minlashga qodir bo‘lgan ta’limni tashkil etish shakli sifatida qaraladi, darsdan tashqari soatlar, tahliliy qobiliyat va malakalarni rivojlantirish oshiriladi degan xulosaga kelinadi.

**Foydalanilgan adabiyotlar.**

1.O‘zbekiston Respublikasi Oliy va o‘rta maxsus ta’lim vazirligining 2005 yil 21 fevraldagi «Talabalar mustaqil ishini tashkil etish to‘g‘risida»gi 34-sonli buyrug‘i.

2. O‘zbekiston Respublikasi Oliy va o‘rta maxsus ta’lim vazirligining 2009 yil 14 avgustdagi «Talabalar mustaqil ishini tashkil etish va nazorat qilish bo‘yicha yuriqnoma to‘g‘risida»gi 286-sonli buyrug‘i.

3. Xashimova M.K, Do‘marova N.Q. O‘quv jarayonini tashkil etishda modul texnologiyalardan foydalanish. Pedagogika va psixologiyada innovatsiyalar. 2 – maxsus son.Toshkent 2020.183-192 betlar.

4. Современный словарь по педагогике /Сост. Рапацевич Е.С. - Мн.: Ta’lim va innovatsion tadqiqotlar (2022 йил № 6) ISSN 2181-1709 (P) 104 Education and innovative research 2022 y. №6 Современное слово, 2001. - С.689.

5. Алханов, А. Самостоятельная работа студентов [опыт Череповецкого госуниверситета] / А. Алханов // Высшее образование в России. - 2005. - № 61. - С. 86-89.

6.Абасов, З. Проектирование и организatsія самостоятельной работы студентов [Текст] / З. Абасов // Высшее образование в России. - 2007. - № 60. - С. 81-84.

7. Андреев, В. И. Педагогика творческого саморазвития [Текст] / В. И. Андреев – Казань: изд-во Казанского унта, 1998. – 318с.

8. Закиров, Г. С. Развитие самообразования студентов / Г. С. Закиров, Г. С. Сабирова. Казань: КГПУ, 2001.- 103 с.

9. Земзюлина, В. Д. Повышение эффективности самостоятельной работы студентов при изучении курса «Высшая математика в вузе» / В. Д. Земзюлина // Вестник Алтайского государственного аграрного университета. 2007. - №4(30). - С.5-6.

10. Khashimova M.K. The Use Of Modular Technology In Education. Journal of Critical Reviews ISSN- 2394-5125 Vol 7, Issue 5, 2020. 802-804.

## Raqamli texnologiyalar vositasida fanlarni o’qitishning innoatsion metodikalari.

**Ilmiy raxbar: Umarova Fotima Abduraximovna**

Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti “Texnologik ta’lim metodikasi” kafedrasi dotsenti p.f.f.d. (PhD)

**Sharipova Saboxat Maxmaroziq qizi**

Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti Texnologik ta’lim yo‘nalishi talabasi.

**Annotatsiya:** Maqolada raqamli texnologiya, ta’limda raqamli texnologiyadan foydalanish, raqamli texnologiyani ta’lim tizimi vostilari, raqamli texnologiyasini ustunliklari, kengaytirilgan haqiqat (AR), virtual haqiqat (Virtual haqiqat, VR)

haqida tushuncha berilgan. Fanlarni o'qitishning innoatsion metodikalari. Metodika haqida qisqacha yortilgan.

**Kalit so'zlar:**Raqamli texnologiya, virtual haqiqat, innovatsion metodika, 3D texnologiyalar, aqlli texnologiyalar, internet foydalanuvchilari.

Bugungi kunda raqamli texnologiyalar shiddat bilan rivojlanib boryapti va har bir sohada zamon bilan hamqadam odimlashni taqozo etmoqda. Axborot olish va foydalanish tezligi juda yiriklashgan hozirgi davrda ta'lim tizimida raqamli texnologiyalardan foydalanish ta'lim sifatini oshirish va ijtimoiy faol yoshlarni tarbiyalashda katta axamyatga ega. Biz ilgari ta'lim dasturlarini an'anaviy usuli ya'ni ma'ruzani yirik xajmli kitoblar va qo`llanmalar orqali amalga oshirilgan shaklida olib borganmiz. Bu esa o`z navbatida ta'lim sifatining u qadar yuqori bo`lishini ta'minlamagan. Xozirda ta'lim sifatini ko'tarishda ta'limni raqamlashtirish jarayoni boshlangan. Ta'lim tizimining hozirgi holati noan'anaviy ta'lim texnologiyalarining roli ortib borayotgani bilan tavsiflanadi. Ta'lim oluvchi tomonidan ularning yordami bilan bilimlarni o'zlashtirish an'anaviy texnologiyalarga qaraganda ancha tezdir. Ushbu texnologiyalar bilimlarni rivojlantirish, egallash va tarqatish xarakterini o'zgartiradi, o'rganilayotgan fanlarning mazmunini chuqurlashtirish va kengaytirish, uni tezda yangilash, samaraliroq o'qitish usullarini qo'llash, shuningdek, har bir kishi uchun ta'lim olish imkoniyatini sezilarli darajada kengaytirish imkonini beradi. Raqamli texnologiyani o'zi nima degan savolga quyidagicha javob beramiz: bu – xo'jalik yuritishning bir zamonaviy shakli bo'lib. unda ishlab chiqarish va boshqarishning asosiy faktori sifatida raqamli ko'rinishdagi katta ma'lumotlar majmui va ularni qayta ishlash jarayoni xizmat qiladi. Olingan natijalarni amaliyotda ishlatish esa an'anaviy ho'jalik yuritish shakllariga nisbatan ancha katta samaradorlikka erishishga imkon beradi. Misol sifatida turli xildagi avtomatik ishlab chiqarish jarayonlarini, 3D-texnologiyasini, bulutli texnologiyalarni. masofaviy meditsina xizmatlari ko'rsatishni, aqlli texnologiyalar yordamida mahsulot yetishtirish va uni yetkazib berishni, turli xildagi tovarlarm saqlash va ularni sotish jarayonlarini keltirish mumkin. Biz bu maqolada ta'lim tizimida raqamlashtirishni o'rniga to'xtalib o'tamiz.

O'zbekiston Respublikasi Prezidentining, «Ta'lim-tarbiya va kadrlar tayyorlash tizimini tubdan isloh qilish, barkamol avlodni yetkazish to'g 'risida»gi Farmoni (08.10.1997 yil), «Ta'lim to'g'risida» gi qonun va «Kadrlar tayyorlash m illiy dasturi»ni hayotga tatbiq etish davlat siyosatining ustuvor y o'nalishlaridan biriga aylandi. Ushbu dasturiy hujjatlarda kadrlaming mamlakatimizni iqtisodiy ravnaq topishini ta'minlashda hal qiluvchi rol o'ynashi hisobga olingan. Shu talabdan kelib chiqib, kasb ta'limining bakalavriat yo'nalishi bo'yicha ta'lim olayotgan talabalarga mutaxassislik fani sifatida «Maxsus fanlami o'qitish metodikasi» darsi 2008-yilda qabul qilingan yangi DTS bo'yicha esa «Kasb ta'limi metodikasi» o'qitiladigan bo'ldi.

Raqamli texnologiyalar orqali ta’lim berilsa ta’lim oluvchilarga ta’lim olish usullari osonlashmoqda. Bunda esa ta’lim tizimi vostilari rolini multimediyalar, kodoskop, kompyuter, noutbuk, internetga ulangan televizorlar, telefon liniyalar, smart doska, proyektorlar bajarib beradi. Ta’lim beruvchilarga bunday vositalar bilan dars mashg’ulotlar o’tkazish ta’lim sifatini oshirishni ta’minlaydi. Onlayn darslarda raqamli texnologiyalar qo`llanilishi yaxshi samara berishi xammamizga ma’lum. Masalan, televideniya orqali berib borilgan onlayn darslar raqamli ta’lim olishning bir turi deb olsak bo’ladi. Demak, raqamli ta’limda

- xohlagan joyida va xohlagan vaqtida ta’lim olish imkoniga ega;
- internetdan axborot olish va undan foydalanish madaniyati shakllanadi;
- ta’lim tizimini yangi bosqichga ko`taradi;
- vaqt va mablag` sarfini keskin kamaytiradi;
-“raqamli dunyo”da yo`qolib qolmaslik va yaxshi ish topishda ustunliklarga ega bo`lishgi kabilar.

Raqamli ta’lim tizimini yuksalishiga Wi-Fi zonalar IT parklar ochilishi katta xizmat qiladi. Ta’lim beruvchilarni raqamli texnologiyalar bilan ishlash qobiliyatini o`stirish va internet orqali turli ochiq kurslar tashkil etish imkoniyati tug’iladi. Bu esa o’z navbatida ta’lim beruvchilarni o`z ustida ko`proq ishlashi va raqobat tufayli ta’lim sifatini yanada ortishiga xizmat qiladi. Bundan tashqari raqamli texnologiyalar yana sun’iy intellekt texnologiyasini joriy etish soliq to’lashdan bo’yin tovlash holatlarini aniqlash, firibgarliklarni oldini olish, ma’lumotlarni tahlil qilish va takrorlanuvchi jarayonlarni avtomatlashtirish hamda shaffoflikni oshirishda qo’l kelsa, katta hajmli ma’lumotlar . Big data esa soliq organlariga kelib tushadigan katta hajmdagi ma’lumotlarni saqlash, qayta ishlash, tushumlarni yanada yaxshiroq bashorat qilish hamda to’lovchilar va soliq organlari o’rtasidagi hujjat almashinuvini yaxshilash imkoniyatini beradi. Raqamli texnologiyalarni o’zlashtirish insoniyat tarixidagi boshqa innovatsiyalarga qaraganda tezroq sodir bo’lmoqda: bor-yo’g’i yigirma yil ichida raqamli texnologiyalar rivojlanayotgan mamlakatlar aholisining qariyb 50 foizini qamrab olishga va ularning yordami bilan jamiyatlarni o’zgartirishga muvaffaq bo’ldi. Masalan, sog’liqni saqlash sohasida sun’iy intellektdan foydalanishga asoslangan ilg’or texnologiyalar inson hayotini saqlab qolish, kasalliklarni aniqlash va umr ko’rish davomiyligini oshirishga xizmat qilmoqda. Ta’lim sohasida virtual o’quv muhiti va masofaviy ta’limning ta’minlanishi talabalarga boshqa imkoniyatga ega bo’lmagan dasturlarda qatnashish imkonini berdi. Bundan tashqari, blokcheynga asoslangan tizimlardan foydalanish orqali davlat xizmatlaridan foydalanish qulay bo’ladi, ularni ta’minlovchi institutlar mas’uliyatini oshiradi va sun’iy intellektdan foydalanish natijasida jarayonlar kamroq byurokratik bo’ladi. Katta ma’lumotlar, shuningdek, yanada moslashuvchan va aniq siyosat va dasturlarga olib kelishi mumkin. Quyida raqamli texnologiyalrni bazilariga to’xtalib o’tamiz: bulutili texnologiyalar –internet foydalanuvchisiga on-layn xizmat sifatida kompyuter resurslarini taqdim etiladigan ma’lumotlarni qayta ishlash texnologiyalaridir.

Raqamli texnologiyalar - kengaytirilgan haqiqat (AR). Eng istiqbolli - bu virtual dunyodan real dunyoga ob’ektlarni qo’shish imkonini beruvchi to’ldirilgan reallik texnologiyasi. Tasavvur qiling-a, ko’chada yurib, atrofingizdagi narsalar va odamlar haqida qo’shimcha ma’lumotni ko’rasiz. Kengaytirilgan haqiqat misollari allaqachon mavjud va faol qo’llanilmoqda, ba’zi istiroxat bog’larida siz jismoniy dunyodagi ob’ekt va virtual dunyo o’rtasidagi aloqalarni ko’rsatadigan belgilarni allaqachon ko’rishingiz mumkin. To‘ldirilgan reallik elementlariga ega o‘yinlar faol tarqalmoqda, kiyim-kechak sotiladigan do‘konlarda virtual oyna va jihozlash xonalari mavjud, to‘ldirilgan reallik allaqachon avtomobillarda sinovdan o‘tkazilmoqda. Shu bilan birga, to‘ldirilgan reallik texnologiyalaridan faol foydalanish yo‘lida hal qilinishi kerak bo‘lgan masalalar ham mavjud. Masalan, geopozitsiyani aniqlash vositalarining aniqligi hali ham etarli emas yoki jismoniy dunyo ob’ektlarini ularning virtual nusxalari bilan bog’lash uchun kompyuterda ko’rish texnologiyalari nomukammal. Biroq, ishonch bilan aytish mumkinki, yaqin kelajakda ushbu texnologiya yutuq bilan bog’liq bo’lishi mumkin.

Dars berish metodikasi predmeti, bu dars berish (o'qitish) jarayonining o'zidir. Odatda, metodika (uslubiyat) deganda ilmiy bilish faoliyatining shakllari va metodlari majmui haqidagi fan tushuniladi. Bu- nazariy jihatdan qo'yilgan maqsadga yetish, haqiqatni, reallikni, faoliyatni nazariy yoki amaliy bilish, o'rganishning usullari yoki operatsiyalari majmuidir. O'qitish metodikasi tushunchasi:

a) pedagogning o'qitish usullari va o'quvchining o'qish usullari hamda o'quvchining o'qituvchi bilan o'zaro bog'langanligini;

b) o'qitishdan ko'zlangan maqsadga erishish bo'yicha hamkorlikda ishlashning o ’ziga xosligi, ya’ni o'qitish metodlari belgilangan maqsadga yetish uchun ta’lim vazifalarini hal etishda o'qituvchi va o'quvchining hamkorlikdagi faoliyatidir. Metodika pedagogikaning tarkibiy qismi (pedagogika yunoncha paidagogike1) bo'lib, insonni shakllantirishda muayyan maqsad sari qaratilgan sistematik faoliyat to ‘g ‘risidagi hamda ta’im-tarbiya. berishning mazmuni, shakli va metodlari (uslublari) haqidagi fandir

Raqamli texnologiyalar - virtual haqiqat RT. Insonning virtual haqiqatda bo’lishiga imkon beruvchi texnik qurilmalarning paydo bo’lishi ushbu texnologiyani ko’ngilochar sohada talabga aylantirdi. Virtual haqiqatning dubulg’alari va kostyumlari, ixtisoslashtirilgan xonalar sizga noma’lum dunyoga kirishga imkon beradi, bu sizning barcha harakatlaringiz virtual olamdan javob berish uchun dasturlashtirilgan, bu sizga o’zingizni 100% ga cho’mish imkonini beradi. Ta’lim sohasida VR o’quvchilarning bilim olish uslubini o’zgartiradi. Sinf xonalarida VR dan foydalanish o’quvchilarga bilimlarni yaxshiroq o’zlashtirish va qiyin tushunchalarni tasavvur qilish orqali o’rganishga yordam beradi Xulosa sifatida aytish mumkinki raqamli texnologiyalarni turli sohalarga nafaqat ta’lim tizimiga joriy etilishi mamlakat ta’lim tizimini modernizatsiya qilishda katta rol o`ynaydi. Zamonaviy ta’limni tashkil etish va ta’lim samaradorligini ortishiga xizmat qiladi.

**Foydalanilgan adabiyotlar**:

1. Фотима Абдурахимовна Умарова / Талабаларга кийимларни лойиҳалаш ва моделлаштиришни ўргатишда ахборот-коммуникация технология воситаларидан фойдаланиш орқали таълим самарадорлигига эришиш / Современное образование (Узбекистан) 2021
2. Umarova Fotima Abdurahimovna / The Importance of Learning CAD / CAM FOR STUDENT FASHION DESIGNERS IN UNIVERSITIES. / ОБРАЗОВАНИЕ И НАУКА В XXI ВЕКЕ №22, 2022/1
3. ХА Умаров, ЗА Умарова / "Использование электронно-образовательных ресурсов в целях создания образовательной экосистемы". Перспективные информационные технологии / Перспективные информационные технологии (ПИТ 2018) 2018
4. Khusan Abdurakhimovich Umarov / Formation of students'professional readiness on the basis of innovative ways of cooperation in the conditions of uzbekistan (by the example of future teachers) / Journal of Central Asian Social Studies / 2020/8/10
5. FA Umarova / Methodology of Training Students in Design and Modeling of Clothes Using Information Communication Technologies / REVISTA GEINTEC-GESTAO INOVACAO E TECNOLOGIAS 6, 2
6. NA Muslimov, ZA Umarova / The role of media resources in the process of self-education / International Journal Papier Public Review 2021
7. Zakhro Umarova, Umarov Abdurakhim Vakhitovich / Step towards the Development and New Prospects of Uzbek Higher Education / Journal La Edusci 2020/12/31

## TEXNOLOGIYA FANINI O‘QITISHDA RAQAMLI TEXNOLOGIYALAR VOSITASIDA INNOVATSION METODIKALARI

**Ilmiy raxbar: Umarova Fotima Abduraximovna**
Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti “Texnologik ta’lim metodikasi” kafedrasi dotsenti p.f.f.d. (PhD)
**To‘xtasinova Shodiyaxon Javlonbek qizi**
Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti Texnologik ta’lim yo‘nalishi talabasi.

**Annotatsiya:** Raqamli texnologiyalar hayotimizga shunchalik singib ketdiki, bugungi kunda nafaqat kundalik faoliyatimiz, balki ijtimoiy-iqtisodiy sohalar rivojini ham ularsiz tasavvur qilib bo'lmaydi. Ushbu maqolada ta’limda raqamli texnologiyalari o‘rni, ularning foydali tomonlari va o‘qitishda raqamli texnologiyalar nima uchun kerakligi haqida so‘z boradi. Qolaversa innovatsion metodlarni fan doirasida qo‘llashda texnologiyalarni o‘rni, afzallik tomonlari haqida yoritib o‘tilgan. Shu jumladan hozorgi kunda zamon talabi bo‘lib borayotgan raqamli texnologiyalarni oliy ta’limdagi ahamiyati va ulardan foydalanish tom ma’noda qanchalik kerakligi va foydali tomonlari haqida ham so‘z boradi.

**Kalit so‘zlar:** Wi-Fi zonalar, IT parklar**,** “Texnologiya”**,** multimedia ilovalari**,** 3D-texnologiyasini, kreativ jarayon.

Bugungi kunda raqamli texnologiyalar shiddat bilan rivojlanib boryapti va har bir sohada zamon bilan hamqadam odimlashni taqozo etmoqda. Axborot olish va foydalanish tezligi juda yiriklashgan hozirgi davrda ta’lim tizimida raqamli texnologiyalardan foydalanish ta’lim sifatini oshirish va ijtimoiy faol yoshlarni tarbiyalashda katta axamyatga ega. Biz ilgari ta’lim dasturlarini an’anaviy usuli ya’ni ma’ruzani yirik xajmli kitoblar va qo‘llanmalar orqali amalga oshirilgan shaklida olib borganmiz. Bu esa o‘z navbatida ta’lim sifatining u qadar yuqori bo‘lishini ta’minlamagan. Xozirda ta’lim sifatini ko‘tarishda ta’limni raqamlashtirish jarayoni boshlangan. Ta’lim tizimining hozirgi holati noan’anaviy ta’lim texnologiyalarining roli ortib borayotgani bilan tavsiflanadi. Ta’lim oluvchi tomonidan ularning yordami bilan bilimlarni o‘zlashtirish an’anaviy texnologiyalarga qaraganda ancha tezdir. Ushbu texnologiyalar bilimlarni rivojlantirish, egallash va tarqatish xarakterini o‘zgartiradi, o‘rganilayotgan fanlarning mazmunini chuqurlashtirish va kengaytirish, uni tezda yangilash, samaraliroq o’qitish usullarini qo‘llash, shuningdek, har bir kishi uchun ta’lim olish imkoniyatini sezilarli darajada kengaytirish imkonini beradi. Raqamli texnologiyani o‘zi nima degan savolga quyidagicha javob beramiz: bu – xo‘jalik yuritishning bir zamonaviy shakli bo’lib. unda ishlab chiqarish va boshqarishning asosiy faktori sifatida raqamli ko‘rinishdagi katta ma’lumotlar majmui va ularni qayta ishlash jarayoni xizmat qiladi. Olingan natijalarni amaliyotda ishlatish esa an’anaviy ho‘jalik yuritish shakllariga nisbatan ancha katta samaradorlikka erishishga imkon beradi. Misol sifatida turli xildagi avtomatik ishlab chiqarish jarayonlarini, 3D-texnologiyasini, bulutli texnologiyalarni. masofaviy meditsina xizmatlari ko‘rsatishni, aqlli texnologiyalar yordamida mahsulot yetishtirish va uni yetkazib berishni, turli xildagi tovarlarm saqlash va ularni sotish jarayonlarini keltirish mumkin. Biz bu maqolada ta’lim tizimida raqamlashtirishni o‘rniga to‘xtalib o‘tamiz.

Raqamli ta’lim tizimini yuksalishiga Wi-Fi zonalar IT parklar ochilishi katta xizmat qiladi. Ta’lim beruvchilarni raqamli texnologiyalar bilan ishlash qobiliyatini o‘stirish va internet orqali turli ochiq kurslar tashkil etish imkoniyati tug‘iladi. Bu esa o‘z navbatida ta’lim beruvchilarni o‘z ustida ko‘proq ishlashi va raqobat tufayli ta’lim sifatini yanada ortishiga xizmat qiladi[1].

Raqamli texnologiyadan foydalangan holda o‘qitish usuli - bu o‘qituvchining ta’lim ma’lumotlarini o‘quvchining his-tuyg‘ulariga etkazish va uni idrok etish, tushunish, yodlash va raqamli texnologiyadan to‘g‘ri foydalanishni boshqarish bo‘yicha harakatlar majmuidir. Bunday holda, raqamli texnologiya didaktik «kuchaytirgich» funktsiyalarini bajaradigan o‘qitish uslubining samaradorligini oshirish vositasi rolini o‘ynaydi. “Raqamli texnologiya dan foydalanish usuli” tushunchasi ta’rifini shakllantirishni taklif qilar ekanmiz, biz ikkita yo‘nalishni ajratib ko‘rsatamiz: o‘qituvchining o‘qitishda raqamli texnologiyadan foydalanish

usuli va o‘quvchilar tomonidan o‘qitishda raqamli texnologiyadan foydalanish usuli. O‘qitishda raqamli texnologiyadan foydalanish usuli-didaktik maqsadlar va diagnostika qilingan psixologik-pedagogik vaziyatlar bilan belgilanadigan o‘qituvchining raqamli texnologiya va ularning vositalari (tanlash, modellashtirish, qo‘llash va boshqalar jarayonida) bilan harakatlar majmui. Bunday holda, raqamli texnologiyadan foydalanishning samaradorligi yoki zarurligi apriori hisoblanadi va biz IT texnologiyasida belgilangan maqsadga erishishni ta’minlash uchun o‘qituvchi raqamli texnologiya bilan qanday harakat qilish usullarini amalga oshirishi kerakligi haqida gapiramiz. O‘qitishda raqamli texnologiyadan foydalanish usuli - bu kognitiv va (yoki) ta’lim vazifalarini bajarish uchun u tomonidan belgilanadigan raqamli texnologiya vositalari bilan o‘quvchi va o‘quvchining faoliyati yig‘indisi. Ushbu tushunchalar bilan bir qatorda biz raqamli texnologiyadan foydalanishni o‘rgatish usullari atamasidan ham foydalanamiz, bu o‘qituvchining (trenerning) raqamli texnologiya vositalari va ularning o‘quv yoki amaliyotga yo‘naltirilgan muammolarni hal qilishda o‘quv ma’lumotlarini uzatish bo‘yicha harakatlari to‘plamini bildiradi (bu holda raqamli texnologiya o‘quv predmeti rolini o‘ynaydi). Raqamli texnologiyadan foydalanish usullarini (yuqoridagi talqinda) didaktik loyihalashda majburiy komponent sifatida ta’kidlab, ularning xilma-xilligi tufayli biz o‘rganilayotgan usullarni yanada to‘liqroq tuzilish va tavsiflash imkonini beradigan tasniflashning muhimligini ko‘rsatamiz. Umumiy holda, predmet sohasidagi har qanday ob’ektlarni tasniflash (bu erda - o‘qitishda, masalan, usullar, vositalar, shakllar va boshqalar) masalasini hal qilish tasniflash uchun asos tanlash masalasini hal qilishdan boshlanadi. Bundan tashqari, predmetli faoliyatni amalga oshirish (modellashtirish) jarayonida turli asoslar bo‘yicha bir xil ob’ektlar tasniflarining mavjudligi ahamiyatli bo‘lib qoladi. Keling, turli asoslarni misollari yordamida raqamli texnologiyadan foydalangan holda o‘qitish usullari tasniflarining “maxsus” qurish tushunchasini tushuntirib beraylik.

Maxsus asosni belgilash doirasida o‘qitish usullari quyidagi sinflarga bo‘linadi:
- o‘quvchilarning raqamli texnologiya vositalaridan foydalangan holda ma’lumot olish (qidirish) faoliyatini tashkil etishga qaratilgan usullar;
- o‘quvchilarning raqamli texnologiya vositalaridan foydalangan holda ma’lumotlarni saqlash faoliyatini tashkil etishga qaratilgan usullar;
- raqamli texnologiya vositalaridan foydalangan holda ma’lumot to‘plash uchun o‘quvchilar faoliyatini tashkil etishga qaratilgan usullar;
- raqamli texnologiyadan foydalangan holda uni qo‘llash (foydalanish) uchun axborotni qayta ishlash bo‘yicha o‘quvchilar faoliyatini tashkil etishga qaratilgan usullar. Ushbu usullardan foydalanish uchun ma’lumotni olish, qidirish va qayta ishlash bo‘yicha tegishli ko‘nikmalarni shakllantirish bosqichi zarur bo‘lib, uning doirasida o‘quv ma’lumotlariga ega bo‘lgan tanlangan faoliyat turlari uchun raqamli texnologiyadan foydalanishni o‘rgatish usullari qo‘llaniladi[2].

| **Faoliyat turlari** | **Axborot bilan faoliyatni o‘qitish usullari** | **Raqamli texnologiyalardan foydalangan** | **O‘quvchilarning o‘qishlarida raqamli** |
|---|---|---|---|

| | | holda o‘qitish usullari | texnologiyalardan foydalanish usullari |
|---|---|---|---|
| 1 | 2 | 3 | 4 |
| qabul qilish | axborotni izlashga o‘rgatish usullari | fan ma’lumotlarini izlash uchun raqamli texnologiyalardan foydalangan holda fan bilimlarini o‘rgatish usullari | raqamli texnologiyalardan foydalangan holda ta’lim ma’lumotlarini qidirish ko‘nikmalaridan foydalanish |
| saqlash | saqlashni o‘rgatish usullari | axborotni saqlash uchun raqamli texnologiyalardan foydalangan holda fan bilimlarini o‘rgatish usullari | raqamli texnologiyalar yordamida ta’lim ma’lumotlarini saqlash ko‘nikmalaridan foydalanish |
| yig‘ish | ma’lumot to‘plashga o‘rgatish usullar | fan ma’lumotlarini to‘plash uchun raqamli texnologiyalardan foydalangan holda fan bilimlarini o‘rgatish usullari | raqamli texnologiyalardan ta’lim ma’lumotlarini to‘plash ko‘nikmalaridan foydalanish |
| qayta ishlash | axborotni qayta ishlashga o‘rgatish usullari | fan ma’lumotlarini qayta ishlash uchun raqamli texnologiyalardan foydalangan holda fan bilimlarini o‘qitish usullari | o‘quv ma’lumotlarini raqamli texnologiyalar yordamida qayta ishlash ko‘nikmalaridan foydalanish |

Ta’lim tizimini tashkil etishning samarali mexanizmlarini joriy etish o‘sib kelayotgan yosh avlodni ma’naviy-axloqiy va intellektual rivojlantirishini sifat jihatdan yangi darajaga ko‘tarishning eng muhim sharti hisoblanadi, shuningdek, o‘quv-tarbiya jarayonida ta’limning innovatsion shakllari va usullarini qo‘llashga ko‘maklashadi. Mamlakatimizda ayni paytda vujudga kelgan shart-sharoitlar ta’limning shakli, mazmuni va uni amalga oshirish mexanizmlarini qayta ko‘rib chiqish va bu jarayonga tegishli o‘zgartirishlar kiritishni taqozo etmoqda.

Uzluksiz ta’lim tizimida innovatsion texnologiyalarning rivojlanib borishi, ta’limning yangi metodlaridan keng foydalanish, moddiy-texnika bazasini

modernizatsiya qilish, axborotkommunikatsiya texnologiyalari imkoniyatlaridan ta’lim jarayonida samarali foydalanish, masofaviy ta’limni joriy etish, ta’lim tashkilotlarining mintaqaviy va xalqaro miqyosda integratsiyalashuvi, ta’lim sohasidagi xalqaro hamkorlik ning hamda ta‘lim sifatini boshqarishga xalqaro standartlar talablarini joriy etish tizimni rivojlantirishning istiqbolli yo‘nalishlari hisoblanadi. Hozirgi kunda jahon ta‘lim tizimida kreativ fikrlashni kuchaytirish va yangi texnik fikrlashni izlashning nazariy asoslari va uslubiy vositalarining rivojlanishi yo‘nalishi paydo bo‘ldi. Bu shuni ko‘rsatadiki, ijodkorlikning ilmiy asoslarini rivojlantirish, kreativ jarayonni kuchaytirish usullarini ishlab chiqish, innovatsion ta’lim metodlarini o‘rgatish, ilmiy, loyihalash va konstruktorlik va texnologik tashkilotlarda, korxonalar va universitetlarda ijod uchun qulay sharoitlar yaratish dolzarb ehtiyojga aylandi. Zamonaviy ta’lim mutaxassisning kelajakdagi kasbiy faoliyatida muvaffaqiyat qozonish imkoniyatini yaratishi uzoq vaqtdan ma‘lum. Ta’lim jarayonida zarur bilim va ko‘nikmalar, kasbiy munosabat, faoliyatning ayrim turlariga va uning tuzilishiga tayyorlik to‘plami shakllanadi. Ta‘lim ma‘lum qobiliyatlarning rivojlanish darajasini belgilaydi va hatto mutaxassisning individualligi yoki shaxsiy xususiyatlarini to‘g‘rilaydi va shakllantiradi[3].

“Texnologiya” darsligi insonlar hayotida muhim o‘rin tutuvchi amaliy mehnat faoliyatiga tayyorgarlik ko‘rishda muhim o‘rin tutadi. Voyaga yetib, qaysi kasbni egallamang, kim bo‘lmang, “Texnologiya” fanidan olgan bilim va ko‘nikmalaringiz Sizga hayotda, albatta, naf keltiradi. “Texnologiya” darslarida materialshunoslik, asbob-uskunalar, moslamalar va ulardan foydalanishga oid bilimlarni o‘zlashtirasiz. Mahsulot ishlab chiqarish va uyro‘zg‘or buyumlarini ta’mirlashga oid ko‘nikma va malakalarga ega bo‘lasiz. O’quvchilarning turli materiallarga ishlov berish usullarini egallashida kerak bo’ldigan qobiliyatlar va ularni shakllantirishga doir jihatlar keltirib o’tilgan. Zero, materiallarga ishlov berish bilan bog‘liq umummehnat ko‘nikmalari har bir inson hayotida muhim o‘rin tutadi. Jamiyatimizning har bir a’zosining bilim va salohiyatini to‘la ro‘yobga chiqarishga qaratilgan bozor munosabatlarining rivojlanib borayotganligi bu ko‘nikmalarning zaruratini yanada oshirmoqda[4].

Bugungi kunda yurtimizda ta'lim sohasida amalga oshirilayotgan tub islohatlar yurtboshimiz Shavkat Miromonovich Mirziyoyev aytganlaridek, mamlakatimiz kelajagi hisoblangan yoshlarning Vatanimiz ravnaqi yo‘lida har taraflama yetuk shaxs sifatida rivojlanishi, ularning raqobatbardosh kadrlar bo‘lib yetishishi uchun xizmat qilib kelmoqda. XXI asr fan texnika shiddat bilan rivojlanayotgan davrda har bir sohaga xorijiy tajribalar, yangi loyihalar kirib kelayotgani mamlakatimiz rivoji va ta’lim sohasida o‘zgarishlar sodir bo‘ishiga olib kelmoqda. Ta’lim sohasida olib borilayotgan islohotlar xalqimizing boy madaniy merosi, tarixiy an’analarini to‘liqligicha saqlab qolish, hunarmandchilikni keng targ‘ib qilish maqsadida 2017-yil O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Hunarmandchilikni va texnologiyalarni rivojlantirish to‘g‘risidagi” farmoni Davlat Ta’lim Standartlariga to‘laligicha mos kelgan holatda uning sifatini oshirish uchun xizmat qilib kelmoqda.

Texnologiya fani bizga talim tizimining yangi sohalariga qadam qo‘yishga bo‘lgan imkoniyatlar eshigini ochadi. Bunga yana yaqqol misol tariqasida mehnat ta’limi fani texnologiya faniga o‘zgartirilganligidir. Buning asosiy sababi mehnat so‘zi keng ma’no va tushunchaga ega bo‘lib hozirgi texnika va texnologiyalar rivojlangan zamonamizga to‘g‘ri kelmaydi. Texnologiya ta’limi jarayoniga raqamli texnologiyalar va zamonaviy usullarni joriy etish orqali innovatsion infratuzilmasini shakllantirish lozim. Lekin bu sohada yuqori darajaga erishish uchun eng avvalo moddiy-texnik baza zamon talablariga javob berishi lozim. Bu kamchiliklarni bartaraf etish uchun quyidagi tadbirlarni amalga oshirish lozim: -umumiy o‘rta ta‘lim maktablarida o‘qitiladigan amaldagi texnologiya fani mazmuni, mustaqil hayotda qo‘llash imkoniyati bo‘lgan texnologik savodxonlikni, tanqidiy fikrlash va ijodkorlik kompetensiyalarini shakllantirish uchun yetarli emas;

-texnologiya fanini o‘qitishda metapredmet kompetensiyalar va fanlararo bog‘liqlikning kamligi;

-texnologiya fani me’yoriy hujjatlarida baholash mezonlarining faqat bitiruvchi kompetensiyasi uchun ishlanganligi va darslik, ishchi daftar va o‘qituvchi kitoblari, multimedia ilovalari, didaktik materiallarning yetishmasligi;

-texnologiya fani mazmuniga mexatronika, robototexnika, elektrotexnika, avtomatika, arduino kabi O‘zbekiston iqtisodiyoti rivoji uchun zarur bo‘ladigan elementlarning kiritilmaganligi bo‘lajak maktab bitiruvchisi va mutaxassislarning kasbiy sifatlariga salbiy ta’sir ko‘rsatmoqda;

-o‘quvchilarda ta’im olishga kuchli motivatsiyani shakllantirish uchun o„quvchilarda zamonaviy texnika, mexatronika, robototexnika, elektrotexnika, avtomatika sohasidagi taktil kompetensiyalarni rivojlantirishga yo‘naltirilgan jihoz va uskunalarning yetishmasligi;

-texnologiya fani moddiy-texnika bazasini eskirganligi, zamonaviy texnika va texnologiyalar bilan jihozlanmaganligi hamda byudjetdan mablag‘ bilan ta’minlash bo‘yicha yetarli choralar ko‘rish yuzasidan takliflar ishlab chiqilmaganligi[5].

Xulosa o‘rnida shuni aytish joizki, har qanday innovatsiya texnologiya orqali amalga oshirilishi aniq. Shunday bo‘lsada, innovatsion texnologiya- bu inson faoliyatining turli sohalarida taraqqiyotni ta’minlash va samaradorlikni oshirish uchun yangi narsalarni yaratish yoki mavjudini takomillashtirish texnikasi va jarayoni. Innavatsion ta’lim texnologiyalari amaldagi usullar yangi avlod o‘quvchi-talabalari bilan samarali ishlashi uchun aptemallashtiriladi. Standartlashirilgan ta’lim bolaning individual fazilatlarini va ijodiy o‘sishga bo‘lgan ehtiyojni hisobga olgan holda eski usullar bilan hal qilib bo‘lmaydigan qator muammolarga qaramay, innovatsiyalarni joriy etish kerak. Talaba tushunishi kerakki, innovatsion usullarni joriy etish nafaqat o‘quvchilarga materialni yanada samarali o‘zlashtirishga yordam beradi, balki ularning texnologik jihatdan ijodiy salohiyatini rivojlantiradi. Shu bilan birga o‘qituvchining o‘z intelektual va ijodiy salohiyatini ro‘yobga chiqarishga, kasbiga bo‘lgan muhabbat va vijdoniylikni oshirishga yordam beradi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Umarova F. KASBIY KOMMUNIKATIV KOMPETENTSIYANI SHAKLLANTIRISH TEXNOLOGIYASI //Toshkent davlat pedagogika universiteti. – 2023.
2. F.A.Umarova Use of modern information and communication technologies in the training of designers Journal of Central Asian Social Studies 1 (01), 34-44
3. Kh.A.Umarov Formation of students'professional readiness on the basis of innovative ways of cooperation in the conditions of uzbekistan (by the example of future teachers).- Journal of Central Asian Social Studies 2020.– pages 15-25
4. ФА Умарова, ХА Умаров / МАСОФАДАН ЎҚИТИШ, ИНТЕРНЕТ ВА БОШҚА МАНБАЛАРДАН ФОЙДАЛАНИШ ОРҚАЛИ ДАРС САМАРАДОРЛИГИНИ ОШИРИШ / Сборники конференций НИЦ Социосфера 2016
5. ХА Умаров, ЗА Умарова / " Использование электронно-образовательных ресурсов в целях создания образовательной экосистемы". Перспективные информационные технологии / Перспективные информационные технологии (ПИТ 2018) 2018
6. FA Umarova, ZA Umarova, Kh A Umarov / Scientific and practical bases of creation and use of electronic educational resources in the educational process / European Journal of Research and Reflection in Educational Sciences 2019
7. https://www.oriens.uz/media/journalarticles/71_Mirzahmedova_Nargiza_Dilmurodovna_538-545.pdf
8. https://journal.fdu.uz/index.php/sjfsu/article/view/2692/2328
9. https://tyiu.uz/elibrary/books/20230718113717.pdf
10. https://genderi.org/mavzu-texnologiya-darslarida-innovatsion-texnologiyalardan-foy.html

## TA’LIM JARAYONIDA RAQAMLI TEXNOLOGIYALARNI TADBIQ ETISHNING ZAMONAVIY ISTIQBOLLARI

**Uralova Iroda Abduvali qizi** Muhammad al-Xorazmiy nomidagi TATU,
Raqamli texnologiyalar konvergensiyasi kafedrasi assistenti
i.abduvaliyevna@tuit.uz

**Annotatsiya:** Mazkur maqolada ta’lim jarayonida o‘quvchilarning raqamli texnologiyani rivojlantirish maqsadida foydalanish vazifalari haqidagi kerakli ma’lumotlar va manbalar keltirib o‘tilgan, ta’lim jarayonining rivojlanishida raqamli texnologiyalarning asosiy roli va ularni ta’lim tizimiga joriy etish masalalari yoritib berilgan.

**Kalit so‘zlar:** ta’lim, raqamli texnologiyalar, ta’limda raqamli texnologiya, zamonaviy ta’lim, Internet tizimi, raqamli ma’lumotlar, masofaviy ta’lim, ta’lim sifati, ta’lim jarayoni.

**Аннотация:** В данной статье дана необходимая информация и ресурсы о задачах использования цифровых технологий для развития учащихся в

образовательном процессе, основной роли цифровых технологий в развитии образовательного процесса и вопросах их внедрения в образовательный процесс.

**Ключевые слова:** образование, цифровые технологии, цифровые технологии в образовании, современное образование, интернет-система, цифровые данные, дистанционное образование, качество образования, образовательный процесс.

**Annotation:** This article provides necessary information and sources regarding the tasks of using digital technology for the development of students in the educational process, and tt highlights the primary role of digital technologies in the development of the educational process and addresses the issues of integrating these technologies into the education system.

**Key words:** education, digital technologies, digital technology in education, modern education, Internet system, digital data, distance education, quality of education, educational process.

Bugungi kunda ta’lim jarayonini tez sur’atlarda rivojlanishiga asosan raqamli texnologiyalar xizmat qilmoqda. Maktab o‘quvchilari, kasb-hunar maktablari, akademik litsey, texnikum tinglovchilari, oliy o‘quv yurti talabalarining barchasi raqamli texnologiyalarga asoslangan ta’lim jarayonining ishtirokchilari hisoblanadi. Ushbu ta’lim oluvchilar o‘zlarining ta’lim olish bosqichlariga qarab qandaydir platformalardan (kundalik.com, EMIS.edu Hemis, LMS va h.k.) o‘zlari uchun yaratilgan profillari orqali foydalanib kelmoqdalar.

Tadqiqotlar raqamli texnologiyalardan foydalanishga asoslangan ta’lim jarayonining mahsuli an’anaviy tarzdagi ta’lim jarayonining mahsulidan ko‘ra samaraliroqligini ko‘rsatmoqda. Shu jihatdan, mamlakatimiz Prezidenti Shavkat Mirziyoev ta’kidlaganidek “Taraqqiyotga erishish uchun raqamli bilimlar va zamonaviy axborot texnologiyalarini egallashimiz zarur va shart. Bu bizga yuksalishning eng qisqa yo‘lidan borish imkoniyatini beradi [1].

Ta’limda raqamli texnologiyalarni keng joriy etib, raqobatbardosh kadrlarga bo‘lgan ehtiyojlarni qondirish, ish samaradorligini oshirish, natijadorlikni oshirish, qambag‘allikni qisqartirish, bir so‘z bilan aytganda, odamlarning turmush darajasining yaxshilanilishiga erishish mumkin. Raqamli texnologiyalardan foydalanish bu birgina ta’lim jarayonining yaxshilanishigina emas, balki, ishbilarmonlik, sanoat obyektlarini sifatli boshqarish, sifatli va tezkor xizmatlar ko‘rsatish, raqobatbardosh iqtisodiyot sohalari deganidir [2].

Hozirgi kunga kelib dunyoda ta’lim berish va ta’lim olish dolzarb masalalardan biriga aylandi. Chunki aynan sifatli ta’lim biz yashab turgan dunyoni turli muammolardan qutqarishda muhim rol o‘ynashi endi xech kimga sir emas. Shu tufayli davlatlar ta’lim sohasiga katta mablag‘ ajratmoqdalar. Bu borada mamlakatimizda ham salmoqli ishlar amalga oshirib kelinmoqda.

Shunday bo‘lishiga qaramay ta’lim tizimimizda hali o‘z yechimini kutayotgan qator masalalar borki ularni bartaraf etmasdan zamonaviy sifatli ta’lim haqida gapirib bo‘lmaydi. Xususan axborot olish va foydalanish tezligi juda yiriklashgan

hozirgi davrda, fikrimizcha, ta’lim tizimiga raqamli texnologiyalarni jalb etmasdan ta’lim sifatini oshirish va ijtimoiy faol yoshlarni tarbiyalash mumkin emas. Biz ilgari ta’lim dasturlarini an’anaviy usulda ma’ruza shaklida olib borganmiz. Bu ham yirik xajmli kitoblar va qo‘llanmalar orqali amalga oshirilgan. Bu o‘z navbatida ta’lim sifatining yuqori bo‘lishini ta’minlamagan. O‘quvchilar turli qo‘shimcha materiallarni o‘zlashtirish uchun ham yirik hajmdagi adabiyotlar va katta sumkalarni ko‘tarib yurishga majbur bo‘lgan. Endilikda ta’limni raqamlashtirish jarayoni boshlandi [3].

Hozirda ta’lim jarayonlarining raqamli texnologiyalardan foydalanish darajasining keskin ortib borishi o‘quv yurtlarida kompyuterlashtirishning rivojlanishiga, ularni kompyuter resurslaridan to‘laqonli foydalanishiga yaqinlashtirib kelmoqda. “Raqamli” atamasi barcha sohalarda axborot texnologiyalaridan faol foydalanishni anglatadi. Agar oddiy iqtisodiyotda moddiy buyumlar asosiy resurs hisoblansa, raqamli iqtisodiyotda bu qayta ishlanadigan hamda uzatiladigan axborot, ma’lumotlar bo‘ladi. Ularning tahlilidan so‘ng esa to‘g‘ri boshqarish bo‘yicha yechim ishlab chiqiladi. Zamonaviy axborot texnologiyalari asosida raqamli texnologiyalardan foydalanish har bir fanni (matematika, fizika, kimyo, biologiya va hokazo) o‘qitishga, o‘quvchilarning fanga bo‘lgan qiziqishlarining ortishiga olib keladi. Bundan tashqari o‘quvchilar ayrim farazli qarashlarni talab qiluvchi fanlardan tasavvur qilinishi qiyin bo‘lgan obyekt, pretmetlar to‘g‘risidagi qarashlarga ega bo‘lishi mumkin. Asosiysi esa ta‘lim maskanlari o‘zlarining axborot makonlariga ega bo‘lishadi.

Axborot makonlari esa o‘quv maskanlariga quyidagi imkoniyatlarga erishishlarini ta’minlaydi:

- elektron kutubxona ega bo‘lishi orqali o‘quvchilar uchun yangilangan elektron kitoblar, fanlarga taaluqli bo‘lgan ma’lumotlarni taqdim qilib borish;
- ta’lim jarayonini raqamli texnologiyalar yordamida sifatli boshqarish;
- o‘quvchilar uchun ma’lumotlarni tezkor yetkazib berish;
- ta’limda raqamli texnologiyalardan foydalanishning ijtimoiy-psixologik yechimlarni yaratish;
- yangi axborot madaniyatiga ega bo‘lgan raqobatbardosh kadrlarni yetkazib berish orqali korxona va tashkilotlar bilan hamkorlik qilish;
- yangi pedagogik texnologiyalarga asoslangan ilmiy-metodik ishlanmalarga ega bo‘lish;
- o‘zlarining axborot resurslariga ommaviy tashriflarni ta’minlash;
- hujjatlarni uzatish, turli xil shakldagi hisobotlarni yuritish mexanizmlariga ega bo‘lish;
- ta’lim oluvchilarining ota-onalariga ular to‘g‘risidagi axborotlarni yetkazib berish yoki qonun doirasida ochiqligini ta’minlash;
- masofaviy ta’lim xizmatlarini ko‘rsatish.

Raqamli texnologiyalar orqali ta’lim berilsa ta’lim oluvchilarga ta’lim olish usullari osonlashmoqda. Bunda esa ta’lim tizimi vositalari rolini multimediyalar, kodoskop, kompyuter, noutbuk, internetga ulangan televizorlar, telefon liniyalar,

smart doska, proyektorlar bajarib beradi. Ta’lim beruvchilarga bunday vositalar bilan dars mashg‘ulotlar o‘tkazish ta’lim sifatini oshirishni ta’minlaydi. Onlayn darslarda raqamli texnologiyalar qo‘llanilishi yaxshi samara berishi xammamizga ma’lum. Masalan, televideniya orqali berib borilgan onlayn darslar raqamli ta’lim olishning bir turi deb olsak bo‘ladi. [4]

Demak, raqamli ta’limda:

- xohlagan joyida va xohlagan vaqtida ta’lim olish imkoniga ega;
- internetdan axborot olish va undan foydalanish madaniyati shakllanadi;
- ta’lim tizimini yangi bosqichga ko‘taradi;
- vaqt va mablag‘ sarfini keskin kamaytiradi;
- “raqamli dunyo”da yo‘qolib qolmaslik va yaxshi ish topishda ustunliklarga ega bo‘lishgi kabilar.

Bugungi kunda raqamli texnologiyalar shiddat bilan rivojlanib bormoqda va har bir sohada zamon bilan hamqadam odimlashni taqozo etadi. Masalan, sun’iy intellekt texnologiyasini joriy etish soliq to‘lashdan bo‘yin tovlash holatlarini aniqlash, firibgarliklarni oldini olish, ma’lumotlarni tahlil qilish va takrorlanuvchi jarayonlarni avtomatlashtirish hamda shaffoflikni oshirishda qo‘l kelsa, katta hajmli ma’lumotlar — Big data esa soliq organlariga kelib tushadigan katta hajmdagi ma’lumotlarni saqlash, qayta ishlash, tushumlarni yanada yaxshiroq bashorat qilish hamda to‘lovchilar va soliq organlari o‘rtasidagi hujjat almashinuvini yaxshilash imkoniyatini beradi. Raqamli texnologiyalar taraqqiy etgan asrda eng muhum omil bu ma’lumotlar hisoblanadi [5].

Mamlakatimizda raqamli texnologiyalarni rivojlantirish hamda shu tariqa jahon taraqqiyotining global yo‘nalishiga kirib borib ta’lim sohasida raqamli texnologiyalardan foydalanib axborot resurslarini tashkil etishga jiddiy e’tibor qaratilgan. Ta’lim tizimini raqamlashtirishda axborot texnologiyalarini o‘qitish nazariyasidan ajratmaslik, ularning vujudga kelishi hamda rivojlanishini belgilovchi ichki va tashqi omillarning mantiqiy ortiqchaligiga yo‘l qo‘ymaslik lozim. O‘qitishni raqamlashtirishda esa zamonaviy pedagogik metodlarni hamda modellarni o‘zlashtirishni ongli va rejali amalga oshirish, multimedia vositalari, kompyuter texnologiyalari, pedagogik dasturiy vositalar, kompyuter savodxonlikning eng muhim jihatlaridan foydalanish va ulardan foydalanish ko‘nikmalarini foydalanuvchilarga yetkazib berish asosiy vazifalardan hisoblanadi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro‘yxati:**

1. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning 2020 yil 24 yanvarda Oliy Majlisga yo‘llagan Murojaatnomasi.

2. Xashimova D.P., Parpiyeva R.A. ZAMONAVIY TA’LIMDA RAQAMLI TEXNOLOGIYaLARDAN FOYDALANISH ISTIQBOLLARI. “Iqtisodiyot va innovatsion texnologiyalar” ilmiy elektron jurnali. № 3, may-iyun, 2020 yil

3. Toshtemirov D.E., Niyozov M.B., Yuldashev U.A., Irsaliev F.Sh. Resource support of distance course information educational environment // Journal of Critical Reviews ISSN- 2394-5125 Vol 7, Issue 5, 2020, pp. 399-400

4. Yuldashev, U.A., Xudoyberdiev, M.Z., & Axmedov, T.B. (2021). O‘quv jarayonining sifatini oshirishda zamonaviy axborot texnologiyalaridan foydalanish. //Academic research in educational sciences, 2(3), 1262-1268.
5. Abdullayev M., Saidahror, G., & Ayupov, R. (2020). Рақамли иқтисодиёт – кадрлар тайёрлашнинг долзарб йўналишлари. Архив научных исследований, 1(23). извлечено от https://journal.tsue.uz/index.php/archive/article/view/270

## RAQAMLI RESURSLAR VOSITASIDA BO‘LAJAK TEXNOLOGIYA O‘QITUVCHILARINING KERATIVLIGINI TAKOMILLASHTIRISHNING AHAMIYATI

***N.N.Utayeva** - Qori Niyoziy nomidagi PFITI doktaranti*

**Annotasiya:** Maqolada raqamli ta’lim muhitida bo‘lajak texnologiya o‘qituvchilarining kerativligini takomillashtirish haqida ma’lumotlar berilgan.
**Kalit so‘zlar:** raqamli ta`lim, integrative, kreativ, resurs, texnologiya.
**Аннотация**: В статье представлена информация о совершенствовании творческих способностей будущих учителей технологии в цифровой среде обучения.
**Ключевые слова:** цифровое образование, интегративное, креативное, ресурсное, технологии.
**Annotation**: The article provides information on improving the creativity of future technology teachers in a digital learning environment.
**Keywords:** digital education, integrative, creative, resource, technology.

Ta’lim tizimini rivojlantirish yo‘nalishlari, ta’limni raqamlashtirish jarayonlarining mohiyati va intensivligiga ta’sir qiluvchi ko‘plab omillar ularning rivojlanishining turli yo‘llarini oldindan belgilab beradi. O‘zbekistonda ham 2021-yil 17-fevraldagi “Sun’iy intellekt texnologiyalarini jadal joriy etish uchun shart-sharoitlar yaratish chora- tadbirlari to‘g‘risida” PQ-4996-sonli Prezident qarori asosida barcha ijtimoiy va iqtisodiy sohalarda sun’iy intellekt keng tadbiq etilmoqda. “Raqamli O‘zbekiston–2030” Strategiyasi doirasida sun’iy intellekt sohasida fundamental va amaliy ilmiy tadqiqotlar olib borilmoqda.

Bugungi kunda raqamli texnologiyalar zamonaviy ta’lim tizimining ajralmas qismiga aylandi. Ta’lim muassasalarida raqamli texnologiyalarni keng qo‘llash orqali dars mashg‘ulotlari qulay, qiziqarli va interaktiv bo‘lib bu ta’lim beruvchi va ta’lim oluvchilarga cheksiz imkoniyatlar yaratadi.

Shuningdek, zamonaviy ta’lim tizimi oldida turgan ustuvor vazifalardan biri ham bu yaxlit ilmiy dunyoqarashni shakllantirish, ochiq axborot va ta’lim makoniga kirish uchun zarur shart-sharoitlarni yaratish, ta’lim oluvchilarni har tomonlama rivojlantirish, shaxsiy o‘zini o‘zi anglash uchun sharoit yaratishdan iboratdir.

Raqamli ta’lim muhitini tavsiflashda bir nechta yondashuvlar ko‘zga tashlanmoqda. Misol uchun, raqamli ta’lim muhiti, birinchidan, ta’lim muassasalari faoliyatini avtomatlashtirish, axborotlashtirish va raqamlashtirishni ta’minlovchi

ta’lim resurslari va texnologiyalaridan iborat ko‘p komponentli majmua; ikkinchidan, pedagoglar va talabalarning ijodiy potensiali, iqtidorini ochib berishga mo‘ljallangan antroposofik relevantli axborotli anturaj. [1]

Bo‘lajak texnologik ta’lim o‘qituvchilarining kreativ faoliyatini rivojlantirishda tashkiliy-pedagogik shart-sharoitlar muhim jihati sifatida raqamli texnologiyalardan foydalanish ta’lim berishning individual yondashuvi hisoblanib bu o‘ziga yarasha afzalliklarga ega.

G.V.Potemkinaning fikriga ko’ra pedagogning raqamli kompetensiyalari ta’limning raqamli didaktik imkoniyatlari va resurslaridan foydalanish imkonini ham beradi.Raqamli didaktikani rivojlanishi uchun didaktik loyixalar va birgalikdagi ta’lim olish va yangi bilimlarni o’zlashtirishni ko’zda tutadi.[2]

Bu jarayonda bo‘lajak texnologik ta’lim o‘qituvchilari quyidagi ko‘nikmalarga ega bo‘lishlari kerak:

Texnologiyadan foydalanish: Ta’lim oluvchilar raqamli ta’limda qatnashish uchun noutbuklar, planshetlar yoki smartfonlar kabi qurilmalardan foydalanishlari kerak. Bu o‘z qurilmalari yoki uyda ishonchli internetga ega bo‘lmagan talabalar uchun to‘siq bo‘lishi mumkin.

Internetga ulanish: Yuqori tezlikdagi internetga ulanish virtual sinflarda qatnashish, onlayn resurslarga kirish va topshiriqlarni bajarish uchun zarurdir. Ishonchli internet aloqasining yo‘qligi talabaning raqamli ta’lim bilan to‘liq shug‘ullanishiga to‘sqinlik qilishi mumkin.

Texnologik ko‘nikmalar: Talabalar va o‘qituvchilar raqamli platformalarda harakat qilish, onlayn vositalardan foydalanish va texnik muammolarni bartaraf etish uchun zarur ko‘nikmalarga ega bo‘lishi kerak. Raqamli ta’lim uchun foydalanilayotgan texnologiyadan barcha manfaatdor tomonlar qulay bo‘lishini ta’minlash uchun o‘qitish va qo‘llab-quvvatlash talab qilinishi mumkin.

Raqamli resurslar: Ta’lim muassasalari raqamli resurslarning keng doirasiga kirishni ta’minlashi kerak, jumladan, onlayn darsliklar, o‘quv ilovalari va virtual simulyatsiyalar. Bu resurslar yuqori sifatli, zamonaviy va o‘quv dasturiga mos bo‘lishi kerak.

Onlayn xavfsizlik va xavfsizlik: Onlayn ta’limning ortishi bilan raqamli texnologiyalardan foydalanishda talabalar xavfsizligini va himoyalanganligini ta’minlash muhim ahamiyatga ega. Ta’lim muassasalari talabalarning shaxsiy ma’lumotarini himoya qilish va xavfsiz onlayn ta’lim muhitini ta’minlash uchun tegishli choralarni ko‘rishlari kerak.

Ishtirok etish va o‘zaro ta’sir: Talabalarni raqamli ta’lim muhitida ushlab turish qiyin bo‘lishi mumkin. O‘qituvchilar ta’lim oluvchilar o‘rtasida o‘zaro hamkorlik, hamkorlik va faol ishtirokni rivojlantirish yo‘llarini topishlari, shuningdek, o‘z vaqtida fikr-mulohazalar va yordam berishlari kerak.

Foydalanish imkoniyati: Raqamli ta’lim inklyuziv bo‘lishi va barcha talabalar, jumladan, nogiron yoki alohida ehtiyojli talabalar uchun ochiq bo‘lishi kerak. Bu ta’lim materiallaridan teng foydalanishni ta’minlash uchun ekranni o‘qish yoki videolar uchun taglavhalar kabi turar joylarni taqdim etishni talab qilishi mumkin.

Bugungi raqobatlashuv jarayonida ta'lim tizimiga yangiliklar kiritish maqsadida yondashuv, ilg'or davlatlar tajribalari asosida dars jarayonini tashkil etish, fan-texnika va axborot kommunikatsiya texnologiyalaridan foydalangan holda oʻqitishning zamonaviy yangi usullarini qoʻllash muhim ahamiyat kasb etadi.

Binobarin, jamiyatni axborotlashtirish tobora muhim ahamiyat kasb etib, hayotiy zaruratga aylanmoqda. Respublikamizda uzluksiz ta'lim tizimini muvaffaqiyatli isloh qilish, ilm-fan, texnika va axborot-kommunikatsiya texnologiyalarining tezkor rivojlanishi ta'lim mazmuniga ham izchil ravishda oʻzgartirishlar kiritishni taqozo etmoqda, natijada zamonaviy sharoitda boʻlajak oʻqituvchilar oʻrtasida asosiy ta'limiy maqsadlarning rivojlanishi, malakali mutaxassis sifatida shakllanish, kasbiy mahoratga erishish muhim ahamiyat kasb etmoqda.

Oʻzbekison Respublikasi "Ta'lim toʻg'risida"gi Qonuni va Kadrlar tayyorlash milliy dasturidagi asosiy g'oyalar har tomonlama kamol topgan jamiyatda turmushga moslashgan, ta'lim va kasb-hunar dasturlarini ongli ravishda tanlash va oʻzlashtirish, jamiyat, davlat va oila oldidagi oʻz javobgarligini his etadigan fuqarolarni tarbiyalashni koʻzda tutadi. Shuning uchun oliy va umumiy oʻrta ta'lim maktablari oʻquvchilarining oʻquv fanlari boʻyicha davlat ta'lim standartlari asosida moslashtirilgan bilimlarni muntazam ravishda oʻzlashtirishlarini ta'minlashi, ularda bilim olishga boʻlgan zaruriyat, mustaqil va ijodiy fikrlash, tashkilotchilik qobiliyatlari, amaliy tajriba va mehnat koʻnikmalarini rivojlantirish, shuningdek Oliy ta'lim muassasalarida boʻlajak oʻqituvchilarni raqamli ta'lim muhitida kasbiy-metodik jihatdan tayyorlash borasida oʻquvchi yoshlarni vatanga sadoqatli, yuksak axloqli, ma'naviyatli, ma'rifatli etib tarbiyalash, mehnatga vijdonan munosabatda boʻlishni tarkib toptirish, milliy va umuminsoniy qadriyatlarga asoslangan holda ularda ma'naviy-axloqiy fazilatlarni, ona vatanni va tabiatni sevishga oʻrgatish, ijodiy fikrlash va atrof-muhitga ongli munosabatni shakllantirish kabi vazifalar belgilab berilgan.

Uzluksiz ta'lim tizimi oldidagi davlat va ijtimoiy buyurtmalar umumiy oʻrta ta'lim maktablarida oʻqitiladigan har bir oʻquv faniga, shu jumladan, biologiya fanini oʻqitishda qoʻyiladigan umumiy talablar ishlab chiqildi, bular quyidagilar:

- Raqamli ta'lim muhitida boʻlajak oʻqituvchilar oʻquvchilarning ilmiy dunyoqarashi, hayotiy mavqei va e'tiqodiga asos boʻladigan bilim, koʻnikma va malakalarni ular tomonidan ongli, mustahkam va chuqur oʻzlashtirilishiga erishishda kasbiy tayyorgarligini rivojlantirish;
- hozirgi axborot texnologiyalari rivojlangan sharoitda oʻquvchilarning faol hayotiy mavqeini egallash va mustaqil hayotga moslashishiga yordam beradigan bilim, koʻnikma va malakalarini oʻzlashtirishi,jamiyat davlat va oila oldidagi burchi va mas'uliyatini his etishini shakllantirish;

- o‘quvchilarning kuzatish,tajriba qo‘yish, mustaqil va ijodiy faoliyatini faollashtirish, hayotda va ishlab chiqarishda vujudga keladigan muammoli vaziyatlarni mustaqil va ijodiy hal etish ko‘nikmalarini shakllantirish;

- o‘quvchilarda tabiatga nisbatan ongli, ijodiy munosabatnitarkib toptirish, mehnatsevarlik, davlat va jamiyatga foyda keltiradigan shaxs bo‘lishga yo‘naltirish, o‘zgalarning mehnati va tabiiy boyliklarniqadrlashni o‘rgatish;

- biologiya o‘quv dasturidan o‘rin olgan mavzular mazmuniga bog’liq holda shakllantiriladigan umumiy va xususiy biologic tushuncha va ko‘nikmalarni bilish, o‘quvchilar tomonidan ongli ravishda o‘zlashtirilishiga erishish;

- bo‘lajak o‘qituvchilarni aniq dalillarga asoslangan bilimlar bilan bir qatorda raqamli ta’lim metodologik bilimlar bilan qurollantirish;

- bo‘lajak kasb ta’limi o‘qituvchilarini tayyorlash metodik tizimining tarkibi va mazmunini kengaytirish hamda chuqurlashtirish lozim.

Bo‘lajak o‘qituvchilarning kasbiy shakllanishiga yordam beruvchi muhim pedagogik shart-sharoitlarga quyidagilar kiradi:

Moddiy-texnik shart-sharoitlar (o‘quv tashkilotlari, o‘quv xonalari, amaliy mashg’ulot jihozlari), axborot texnologiyalari (radio, televideniye, kompyuter, nusxa ko‘chirish qurilmalari, laboratoriya asbob-uskunalari, magnitofonlar) va hokazolar kiradi.

Oliy pedagogika ta’lim muassasalarining bitiruvchilarida shakllantirilayotgan va rivojlantirilayotgan raqamli ta’lim kasbiy kompetentsiyalari ularning umumiy o‘rta ta’lim va o‘rta maxsus kasb-hunar ta’limi muassasalarida samarali xizmat qilishiga qaratilgan tarzda uzviylikka bog’liq bo‘lishi lozimligi to‘g’risida fikr yuritilgan bo‘lib, bo‘lajak o‘qituvchilar bugungi axborotlashgan jamiyatda axborot-kommunikatsiya texnologiyalari bilan ishlay olishga doir iqtidorga ega bo‘lishi ta’limning sifat va samaradorligining ortishi uchun asos bo‘lib xizmat qiladi.

Jumladan, 5-6-sinflarda “Botanika ”darsini o‘tish jarayonida darslik mazmuniga quyidagi tushunchalarni elektron doskadan foydalangan holda rasmli slaydlar asosida tushuntirish talab etiladi.

1. Morfologik tushunchalar – har bir sistematik guruhga mansub o‘simliklarning tashqi tuzilishi haqidagi tushunchalar;
2. Anatomik tushunchalar – o‘simlik organlarining ichki hujayraviy tuzilishi haqidagi tushunchalar;
3. Fiziologik tushunchalar – o‘simlik organlarida boradigan hayotiy jarayonlar (gullash, changlanish, urug’lanish, ko‘payish va h.k) haqidagi tushunchalar;
4. Ekologik tushunchalar – o‘simliklar va ularning organlarida yashash muhitiga bog’liq holda vujudga keladigan o‘zgarishlar, tashqi muhit omillarining o‘simliklarga ko‘rsatgan ta’siri haqidagi bilimlar;
5. Sistematik tushunchalar – o‘simliklar dunyosi, bo‘limlari, sinf, oila, turkum, turga xos bo‘lgan belgilar haqidagi bilimlar;

6. Agronomik tushunchalar – madaniy o‘simliklarning biologiyasi, ularni ekish va parvarish qilish, ko‘paytirish usullarini o‘z ichiga oladi;

7. Sitologik tushunchalar – hujayra va uning organoidlari, ularda boradigan jarayonlar haqida bilimlar;

8. Embriologik tushunchalar – o‘simliklarning ko‘payishi va rivojlanishi to‘g’risidagi bilimlar majmuasi;

9. Evolyutsion tushunchalar – yerda o‘simliklarning paydo bo‘lishi va rivojlanishi haqidagi bilimlar majmuasini o‘z ichiga oladi;

10. Gigiyenik tushunchalar – parazit bakteriya va zamburug’lar keltirib chiqaradigan kasalliklar va ularning oldini olish chora-tadbirlari haqidagi bilimlarni botanika fanini o‘qitish jarayonida o‘quvchilarning bilim, ko‘nikmalarini tarkib toptirish va ularni malaka darajasiga ko‘tarish maqsadga muvofiq ekanligini belgilaydi.

O‘quvchilarda tarkib toptiriladigan botanik, amaliy va o‘quv mehnati ko‘nikmalari quyidagicha ifodalanadi:

- Laboratoriya jihozlari va asboblari bilan ishlash ko‘nikmalari – urug’ning tarkibini aniqlash, ikki va bir pallali o‘simlik urug’larining tuzilishini o‘rganishda lupa va mikrosop bilan ishlash hamda o‘simlik rivojlanish siklini mikropreparat yordamida o‘rganish;
- O‘simliklardan gerbariy tayyorlash – o‘simlik organlaridan gerbariylar tayyorlash, urug’lar kolleksiyasi, meva va gullarni fiksatsiya qilish;
- Kuzatish – kuzatish rejasini tuzish, kuzatish maqsadini amalga oshirish, kuzatish ob’ektidagi o‘zgarishlarni hisobga olish, rasmini chizish, kuzatish natijalarini umumlashtirish va xulosa yozish;
- Tabiatda ongli munosabatni tarkib toptirish ko‘nikmalari – o‘simliklarning tabiatdagi va inson hayotidagi ahamiyatini aniqlash, respublika “Qizil kitobi”ga kiritilgan o‘simliklarni bilish, ularni muhofaza qilish tadbirlarida faol ishtirok etish;

Zamonaviy ta’lim texnologiyasining maqsadi – mutaxassis modeli talablariga mos ravishda shakllantiriladigan bilim, ko‘nikma va malakalar tizimidan iborat bo‘lib, u raqamli ta’lim texnologiyalar asosida o‘z aksini topadi. Bundan tashqari respublikamiz Kadrlar tayyorlash milliy dasturi talablariga ko‘ra bo‘lajak pedagoglar ta’lim tizimining ob’yektiv va sub’yektiv jarayon ishtirokchisi bo‘lib, mustaqil ta’limning sifat va samaradorligini oshishiga ishtirok etadi.

Biologiya fanini o‘qitishda qo‘yiladigan umumiy va metodik talablar asosida zamonaviy pedagogik (didaktik –o‘yin, modulli ta’lim, hamkorlikda o‘qitish) texnologiyalaridan foydalanish yo‘llari ishlab chiqildi, bu esa o‘qitish jarayonining zaruriy shakli bo‘lgan darsdan tashqari ishlar uy vazifasi, darslik va qo‘shimcha o‘quv adabiyotlari ustida mustaqil ishlash, darslikda har bir mavzu oxirida berilgan test topshiriqlari, krossvord,chaynvord, kriptogrammalarni yechish, ijodiy

savollarga javob topish, kuzatish va tajribalar o‘tkazish, o‘zlarini qiziqtirgan mavzu yuzasidan ma’ruza yoki matn tayyorlash kabilarni o‘z ichiga oladi.

Botanika fanini o‘qitishda ko‘proq mustaqil ishlarga e’tibor qaratish zarur. Botanika o‘qitish samaradorligini oshirish, o‘quvchilarning qiziqishlari, mustaqilligi, nutq va muloqot madaniyatini rivojlantirishda ommaviy mashg’ulotlar muhim rol o‘ynaydi. Biologiya o‘qituvchisi o‘quvcilarning xohish istagi, qiziqishlarini hisobga olgan holda turli tadbirlar, qiziqarli kechalar, kompyuterda rasmli chizmalar va krassvordlar tuzish kabi qiziqarli kechalarni o‘tkazishi lozim. O‘quvchilarni milliy va umuminsoniy qadriyatlar ruhida tarbiyalashni amalga oshirish maqsadida “Navro‘z bayrami”ni, “Biz ibn Sino vorislarimiz”, “Orol dardi – olam dardi” mavzularida kechalarni o‘tkazish tavsiya etiladi. O‘quvchilarning darsda, darsdan tashqari ishlarda, tirik tabiat burchagida, maktab tajriba maydonchasida, ekskursiya davomida bajaradigan mustaqil ishlari o‘qituvchining diqqat markazida bo‘lishi lozim.

Mazkur asosga tayanib shuni aytish mumkinki, yangi ta’limiy natijalarni qo‘lga kiritish imkoniyatiga ega bo‘lgan innovatsion tashkiliy shakllardan samarali foydalanish uchun raqamli ta’lim muhitida bo‘lajak o‘qituvchilar mazkur o‘qitish shakllarini to‘g’ri tadbiq qila olish mahoratiga ega bo‘lishi zarur. Chunki umumiy o‘rta ta’lim maktablarida dars o‘tadigan zamonaviy o‘qituvchi ijodiy fikrlash va uni amalda qo‘llash orqali ta’limiy forumlar, treninglar tashkilotchisi bo‘lishi zarur, raqamli kompyuter testlarini o‘tkazish o‘quvchilarning bilim salohiyatini qo‘llab-quvvatlash uchun o‘qituvchi va o‘quvchilarning o‘zaro birgalikdagi harakatini tashkillashtirish ko‘nikmalariga ega bo‘lishi zarur, raqamli ta’lim savodxonligi asosida o‘quvchilarning darsga qatnashish ishtiyoqi va ular iqtidorining uyg’unlashishiga, bilim darajasi samaradorligini oshishiga ko‘maklashadi, bu esa o‘quvchilarning barcha fanlar qatorida biologiya faniga qiziqishini oshiradi.

Ta’lim-tarbiya jarayonlariga raqamli ta’lim muhitida zamonaviy axborot-kommunikatsiya texnologiyalarini joriy etish pedagogik-psixologik maqsadlarni amalga oshirishga yo‘naltirilgan zamonaviy axborot texnologiyalarini ishlab chiqish va ulardan foydalanishni nazarda tutadi. Nazariy manbalar tahlili bo‘lajak o‘qituvchilarning ilmiy qobiliyati va iqtidorini rivojlantirishda axborot – kommunikatsiya texnologiyalaridan keng foydalanish imkonini beradi.Shuning uchun raqamli ta’lim muhiti bo‘lajak o‘qituvchining kompyuterni bilish savodxonligi darajasi zamonaviy internet – texnologiyalari vositasida universal o‘quv faoliyatini rivojlantirishning muhim sharti bo‘lib xizmat qiladi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1.O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2018 yil 19 fevralda ” Axborot texnologiyalari va kommunikatsiyalari sohasini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g’risida”gi PF – 5349-son qarori. Qonun hujjatlari ma’lumotlari milliy bazasi. 20.02.2018 y. 06/ 18/5349/0792-son.

2.O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019 yil 6 sentyabrdagi ”Professional ta’lim tizimini yanada takomillashtirishga doir qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g’risida”gi PF-5812-sonli Farmoni. Qonun hujjatlari ma’lumotlari milliy bazasi.

3.Azizxodjayeva N.N. Pedagogik texnologiya va pedagogik mahorat. O‘quv qo‘llanma- T: TDPU.2003. -174 b

4.Daminov M.I. Biologiya ta’limida modulli o‘qitish texnologiyasi. Uslubiy qo‘llanma. Buxoro. 2006. -56-bet

5.J.O.Tolipova, A.S.To‘xtayev, O‘. Pratov, T.Norboboyeva 6- sinf Botanika o‘qitish metodikasi Toshkent “O‘zbekiston” 2003.

6.Yo‘ldoshev G’.Sh. Usmonova S.A. Pedagogik texnologiya asoslari. T: O‘qituvchi. 2004. 98 b

7.A.To‘xtayev Ekologiya. T: “O‘qituvchi ” 2002 yil.

## АНАЛИЗ СИСТЕМ ОБУЧЕНИЯ НА БАЗЕ МОБИЛЬНЫХ ТЕХНОЛОГИЙ

**Абдуллаева Назокат Исаевна**

Доцент (PhD) Самаркандского филиала ТУИТ имени Мухаммада аль-Хорезми (nazokatabdullayeva799@gmail.com)

**Абдурахимов Давлатжон Фаррухович**

магистрант Самаркандского филиала ТУИТ имени Мухаммада аль-Хорезми (abdudavlat99@gmail.com)

**Аннотация.** Мобильные технологии быстро интегрируются в различные аспекты нашей жизни, включая образование. Современные мобильные устройства предоставляют уникальные возможности для обучения, делая его более доступным, интерактивным и персонализированным. В данной статье рассматриваются основные аспекты и преимущества использования мобильных технологий в образовательных системах, анализируются ключевые проблемы и вызовы, а также обсуждаются перспективы их дальнейшего развития. Особое внимание уделяется вопросам адаптивности, интерактивности и доступности мобильного обучения, а также рассмотрению успешных примеров его применения в образовательной практике.

**Ключевые слова:** Мобильные технологии, образование, интерактивное обучение, персонализация обучения, образовательные приложения, мобильное обучение.

Мобильные технологии быстро проникают в различные сферы нашей жизни, в том числе и в образование. В современном мире мобильные устройства, такие как смартфоны и планшеты, становятся неотъемлемой частью учебного процесса, предоставляя уникальные возможности для обучения. Эти устройства делают образование более доступным, поскольку

учащиеся могут получать учебные материалы в любое время и в любом месте, не будучи привязанными к конкретному месту или расписанию.

Кроме того, мобильные технологии делают обучение более интерактивным. Учебные приложения и платформы предлагают разнообразные форматы контента, включая видеоуроки, интерактивные задания и обучающие игры. Это помогает учащимся лучше усваивать материал и делает процесс обучения более увлекательным. Интерактивные элементы способствуют вовлечению студентов в учебный процесс и поддерживают их мотивацию.

Персонализация обучения также является важным аспектом мобильных технологий. Адаптивные образовательные системы могут подстраиваться под индивидуальные потребности каждого учащегося, анализируя его прогресс и предлагая соответствующие материалы и задания. Это позволяет каждому учащемуся учиться в своем собственном темпе и с учетом своих индивидуальных особенностей.

Однако, несмотря на очевидные преимущества, использование мобильных технологий в образовании сопряжено с рядом проблем и вызовов. Одной из главных проблем является неравномерный доступ к современным мобильным устройствам и стабильному интернет-соединению, что создает барьеры для некоторых учащихся. Кроме того, мобильное обучение требует высокой степени самодисциплины и мотивации, что не всегда просто для студентов.

В этой статье мы подробно рассмотрим основные аспекты и преимущества использования мобильных технологий в образовательных системах, а также проанализируем ключевые проблемы, с которыми сталкиваются учащиеся и преподаватели. Мы также обсудим перспективы развития мобильных образовательных технологий, такие как использование дополненной и виртуальной реальности, усовершенствование адаптивных систем обучения и интеграция мобильного обучения в традиционные образовательные системы.

Таким образом, мобильные технологии открывают новые горизонты для образования, предоставляя множество возможностей для улучшения учебного процесса. Однако для эффективного использования их потенциала необходимо продолжать исследования и разработку качественных образовательных решений, которые помогут преодолеть существующие проблемы и сделать обучение доступным для всех.

**Преимущества мобильного обучения**

1. **Доступность и гибкость**: Мобильные устройства позволяют учащимся получать доступ к образовательным материалам в любое время и в любом месте. Это особенно важно для людей, которые не могут посещать традиционные учебные заведения из-за географических или временных ограничений.

2. **Персонализация обучения**: Мобильные технологии позволяют адаптировать учебный процесс под индивидуальные потребности каждого учащегося. Это достигается через использование адаптивных систем обучения, которые анализируют прогресс учащегося и предлагают соответствующие материалы и задания.

3. **Интерактивность и вовлеченность**: Мобильные устройства поддерживают различные форматы контента, включая видео, интерактивные упражнения и игры, что делает процесс обучения более увлекательным и мотивирующим. Интерактивные элементы помогают лучше усваивать информацию и поддерживать интерес к учебе.

4. **Социальное взаимодействие**: Мобильные технологии способствуют развитию социальной составляющей обучения. Студенты могут общаться друг с другом и с преподавателями через чаты, форумы и социальные сети, что способствует обмену знаниями и опытом.

**Примеры успешного использования мобильных технологий в образовании**

1. **Coursera и Udemy**: Эти платформы предлагают курсы на различные темы, доступные через мобильные приложения. Студенты могут смотреть лекции, выполнять задания и участвовать в обсуждениях, используя свои смартфоны или планшеты.

2. **Duolingo**: Приложение для изучения языков, которое использует игровые элементы и адаптивные технологии для повышения эффективности обучения. Пользователи могут учиться в удобное для них время и в своем собственном темпе.

3. **Khan Academy**: Образовательная платформа, предоставляющая доступ к видеолекциям и интерактивным упражнениям по различным предметам. Мобильное приложение позволяет студентам заниматься в любом месте.

1. **Технические ограничения**: Несмотря на широкое распространение мобильных устройств, не все учащиеся имеют доступ к современным гаджетам и стабильному интернет-соединению. Это создает неравенство в возможностях получения образования.

2. **Проблемы с мотивацией и дисциплиной**: Мобильное обучение требует высокой степени самодисциплины и мотивации от учащихся. Отсутствие постоянного контроля со стороны преподавателя может приводить к снижению успеваемости.

3. **Качество контента**: Не все образовательные приложения и платформы предлагают качественные и проверенные материалы. Важно выбирать ресурсы с хорошей репутацией и проверенными методиками.

**Перспективы развития**

1. **Развитие технологий дополненной и виртуальной реальности**: Эти технологии могут сделать мобильное обучение еще более интерактивным

и захватывающим, предоставляя новые возможности для изучения сложных концепций через виртуальные симуляции и модели.

2. **Усовершенствование адаптивных систем обучения**: С развитием искусственного интеллекта адаптивные системы смогут еще точнее подстраиваться под потребности учащихся, предоставляя более персонализированные рекомендации и задания.

3. **Интеграция мобильного обучения в традиционные образовательные системы**: Гибридные модели обучения, сочетающие традиционные методы и мобильные технологии, могут стать основой для будущих образовательных систем, обеспечивая баланс между личным взаимодействием и гибкостью цифрового обучения.

Мобильные технологии открывают новые горизонты для образования, делая его более доступным, гибким и интерактивным. Несмотря на существующие проблемы и вызовы, перспективы их развития внушают оптимизм. Важно продолжать исследовать и развивать мобильные образовательные технологии, чтобы максимально эффективно использовать их потенциал и предоставлять качественное образование для всех.

**Список литературы**


1. **West, D. M.** (2013). Mobile Learning: Transforming Education, Engaging Students, and Improving Outcomes. *Brookings Institution*. Available at: https://www.brookings.edu/research/mobile-learning-transforming-education-engaging-students-and-improving-outcomes/.
2. **Gikas, J., & Grant, M. M.** (2013). Mobile Computing Devices in Higher Education: Student Perspectives on Learning with Cellphones, Smartphones & Social Media. *The Internet and Higher Education*, 19, 18-26. DOI: 10.1016/j.iheduc.2013.06.002.
3. **Georgiev, T., Georgieva, E., & Smrikarov, A.** (2004). M-learning: A New Stage of E-learning. *Proceedings of the 5th International Conference on Computer Systems and Technologies*, 1-5. DOI: 10.1145/1050330.1050437.
4. **Hwang, G. J., & Tsai, C. C.** (2011). Research Trends in Mobile and Ubiquitous Learning: A Review of Publications in Selected Journals from 2001 to 2010. *British Journal of Educational Technology*, 42(4), E65-E70. DOI: 10.1111/j.1467-8535.2011.01183.x.


## INGLIZ TILINI O’RGATISHDA TEXNOLOGIYADAN FOYDALANISH


**Baxitjanova Eleonora Maxmud qizi**

TIQXMMI, MTU “Ingliz tili kafedrasi” o‘qituvchisi.



**ANNOTATSIYA.** Yangi texnologiyalar va internet hamma narsani bog'lagan zamonaviy dunyoda. Internet va zamonaviy texnologiya taraqqiyotining chet tillarini o'qitishga ta'sirini inkor etish qiyin. Texnologiya ta'limda muhim rol

o'ynaydi, chunki u o'qituvchilarga ko'plab vazifalarni bajarishga imkon beradi, jumladan, ingliz tilidagi videolar, qo'shiqlar, filmlar va hatto teatr tomoshalari. Video o'yinlar va Android ilovalari yordamida ingliz tilini o'rgatish o'quvchilar e'tiborini tortadi va ularning tilni o'zlashtirish qobiliyatini qiziqarli tarzda yaxshilashga yordam beradi.

**Kalit so'zlar:** Texnologiya, O'rganish, Ingliz tilini o'qitish, Innovatsiyalar, Xorijiy tillar, Internet

Ma'lumki, bizning zamonaviy hayotimizga ma'lumotlar innovatsiyasi davri juda katta ta'sir ko'rsatmoqda va innovatsiyalar bugungi insoniyat jamiyatini yaxshilashda muhim rol o'ynaydi. Ushbu haqiqatdan kelib chiqqan holda, ingliz lahjalarini o'qitishga yordam berishda ilg'or mexanik ofislarning afzalliklarini talab qilish o'zgarmasdir. Internetdan foydalanadigan talabalar ko'proq ishtiyoqlidir. Sinfda filmlardan foydalanilganda talabalar o'zlarining bilimlarini ishtiyoq bilan tushunishadi va rivojlantiradilar. Kompyuterlar va internetdan foydalanish orqali talabalar o'z ta'lim jarayonlarida texnologiyadan muvaffaqiyatli foydalanishlari mumkin. Yosh o'quvchilar elektron pochta, internet, kabel va sun'iy yo'ldosh televideniesi orqali ingliz tilining haqiqiy qiymatini kashf etadilar. Yosh bolalarga energiya tufayli chet tillarini o'rgatish ba'zida qiyin bo'lishi mumkin.

Texnologiyadan to‘g‘ri foydalanilsa, yosh til o‘rganuvchilarga haqiqiy, qiziqarli muhitni taqdim etishi va ularning tilni bilish darajasini oshirishi mumkin. Internet bolalar uchun ko‘plab haqiqiy materiallarni taqdim etadi. Ijtimoiy-kognitiv yondashuv dialektlarni o'rganuvchilarga haqiqiy ijtimoiy muhitda ulanish imkoniyatini beradi. Internet topshiriqlar orqali ijtimoiy-kognitiv yondashuvni taqdim etishi va ko'rib chiqishni kengaytirishi mumkin. Abunowara (2016) fikriga ko'ra, ta'lim texnologiyasi o'qituvchilarning ko'rsatmalari va o'quvchilar qanday o'rganishini doimiy ravishda o'zgartirish imkoniyatiga ega.

Bugungi kunda o'qituvchilar o'zlarining foydalanilmagan qismlari va eng so'nggi yangiliklar ulardan talab qiladigan vazifalarini yodda tutishlari kerak. Mutaxassislar fikrlarni kontseptsiyalash, hamkorlikdagi guruhning bir qismi sifatida ishlash, mavzuni yoritish va faoliyatni amalga oshirish uchun yig'iladi. Zamonaviy dunyoda o'qituvchi ma'lumot uzatishdan o'tishi kerak. Pedagog qismining o‘zgarishi sinfda foydalanilmagan innovatsiyalarni ilgari surish va joriy etish bilan bog‘liq.Sinf muhitini o‘zgartirish kerak. Bu o'qituvchi va fasilitatorning avansni kamroq talab qiladigan qismiga zamonaviy o'lchov olib keladi. Rafiq va Hoshim (2018) ma'lumotlariga ko'ra, ta'lim sohasida AKTdan foydalanish ortib bormoqda.

Foydalanilmayotgan yangilik ilg'or o'qituvchilarga zamonaviy talab qilinadigan holatlar va majburiyatlarni beradi. Ingliz murabbiyligining submadaniyati vaqt o'tishi bilan keng miqyosda o'zgartirildi. Innovatsiyalar murabbiylikni qiziqarli qilish va bundan tashqari, yutuqlarni ifodalashda murabbiylikni yanada muvaffaqiyatli qilish kabi tanlovlarning bir qismini taqdim

etadi. Yunus (2018) fikricha, ta’limotlar vaqt o‘tishi bilan rivojlanib bordi. Malayziyada smenalar sinfda simsiz internet, kompyuterlar va proyektorlar kabi texnologiyalarni joriy etish bilan boshlanadi.

Kompyuterlardan ingliz dialektini o'rganuvchilarning kompozitsiya qobiliyatini yaratish uchun foydalanish mumkin. Tashqi dialektda tushuntirishlar va parchalar yaratish kam o'rganuvchilar uchun juda qiyin bo'lishi mumkin. Biroq, kompyuterlar va grafik dasturlardan foydalanish kompozitsiya topshirig'ini unchalik talabchan va ma'qulroq qilib qo'yishi va o'z mulohazalarini yanada aniqroq ifodalash imkonini beradi. Til tuzilishi qobiliyatlari ham so'z bilan ishlash dasturlari yordamida oldinga siljishi mumkin. O'quvchi matnning matn uslubini va rangini o'zgartirish orqali tuzilgan tarkibning ma'lum bir qismini ajratib ko'rsatishi mumkin, buning natijasida imlo va lingvistik foydalanishni tekshirish imkoniyati mavjud.

Adabiyotlar:

1. Abunowara, A. M. (2016). Using Technology in EFL/ESL Classroom. International Journal of Humanities and Cultural Studies, 1,7-23.
2. Rafiq, M. K. R., & Hashim, H. (2018). Augmented Reality Game (ARG), 21st Century Skills and ESL Classroom. Journal of Educational and Learning Studies, 1,29-34.
3. Yunus, M. M. (2018). Innovation in Education and Language Learning in 21st Century. Journal of Sustainable Development Education and Research, 2,33-34.

## ADABIYOT FANINI BOSHQA FANLAR BILAN INTEGRATSIYALAB O`QITISH METODIKASI

**Boboqulova Nafosat Qaxorovna**
Surxondaryo viloyati Angor tumanidagi 3-ixtisoslashtirilgan
maktabning ona tili va adabiyot fani o‘qituvchisi

**Annotatsiya.** Ushbu maqolada badiiy asarni tahlil qilish jarayonida fanlar bilan o‘zaro bog‘liqlikda integratsiyalab o‘rganish ko‘zda tutilgan. Buning uchun tarix, ruhshunoslik, geografiya, biologiya va boshqa fanlarni puxta o‘rganishni dastlab bo‘lajak o‘qituvchilar pedagogik mahoratidan boshlash lozimligi aks ettirilgan.

**Kalit so‘zlar.** Badiiy asar, tahlil, bilim, ko‘nikma, integratsiya, fanlararo aloqa, tarix, biologiya, geografiya, pedagogik mahorat.

**Аннотация.** В данной статье рассматривается интегративное исследование произведения искусства во взаимосвязи с предметами в процессе его анализа. Для этого отражено, что углубленное изучение истории, психиатрии, географии, биологии и других наук необходимо начинать с педагогического мастерства будущих учителей.

**Ключевые слова.** Художественное произведение, анализ, знания, навыки, интеграция, междисциплинарная коммуникация, история, биология, география, педагогическое мастерство.

**Annotation.** This article covers the integration and study of the work of art in the process of its analysis in relation to the sciences. To do this, it is reflected that a thorough study of history, spiritualism, geography, biology and other subjects should initially be started with the pedagogical skills of future teachers.

**Keywords.** Work of art, analysis, knowledge, skills, integration, interdisciplinary communication, history, biology, geography, pedagogical skills.

Adabiyot va madaniyatni rivojlantirishga qaratilayotgan sa'y-harakatlar bugungi kunda o'z samarasini berayotganligi ko'zni quvontiradi. Bunday targ'ibot va tashviqot ishlari ta'lim sohasida ham sezilarli darajada o'z natijasini ko'rsatmoqda. Yoshlarning kitobga bo'lgan qiziqishlari buyuk mutafakkirlarimiz ijodiga bo'lgan hurmat va e'tibor tuyg'ularini shakllantirib kelmoqda. Jumladan, bu kabi sa'y-harakatlar bo'lajak o'qituvchilar uchun ham unib-o'sib kelayotgan yosh avlod bilan ishlashda katta mas'uliyat ekanligini bilgan holda astoydil intilayotganlari o'z samarasini ko'rsatib kelmoqda. Bo'lajak o'qituvchilarning adabiy-nutqiy kompetensiyalarini rivojlantirishning asosiy sababi shundaki, ularning bilim va salohiyatlari qanchalik yuqori saviyada bo'lsa, o'quvchilarning ham fikrlay olish darajasi yanada yuqori bo'lishiga sabab bo'ladi.

O'quvchilarga zamonaviy bilim berish uchun, avvalo, murabbiyning o'zi ana shunday bilimga ega bo'lishi kerakligini unutmasligimiz lozim. Bu esa o'z navbatida bo'lajak o'qituvchilarning har jabhada faol bo'lib, o'z ustida tinmay ishlashi kerakligini anglatadi. O'zbek adabiyoti ta'limida mazmuniy uzviylikni ta'minlashda tabiiyki, o'quv-uslubiy adabiyotlar, darsliklar sifatini yaxshilash, adabiyot fanidan beriladigan bilimlarning bosqichlararo uzluksizligini ta'minlash muhim ahamiyat kasb etadi. Bundan tashqari, o'quvchilarning yosh xususiyatini ham hisobga olish zarur. Chunki o'quvchilarning barchasi badiiy asarni o'qib, tahlil qila olishlari lozimdir. Ushbu masalaning samarali yechimlari — adabiyot fanlarini integratsiyalash va uzviylikka yordam beradigan o'qitish turlarini aniqlashda ham aks etadi. Davlat ta'lim standartida o'quvchi badiiy asarni to'liq o'qishi ko'nikmasini shakllantirishni alohida qayd etilgan. Bunda o'qituvchilarga o'quvchilar o'qishi uchun tavsiya qilingan mualliflar va asarlar ro'yxati beriladi. O'qituvchi tavsiya qilingan ro'yxatdagi adiblar va asarlarni o'quvchilarining qiziqishlari va qobiliyatlarini hisobga olgan holda o'zi tanlaydi. Bunda o'quv yili davomida o'tilgan asarlar soni muhim rol o'ynamaydi, tanlangan asarlar to'liq o'qiladi va badiiy matn atroflicha tahlil qilinadi.

Adabiyotning boshqa fanlar bilan o'zaro chamcharchas ekanligini, qolaversa, o'sha fanlarni chuqur bilish lozim. Adabiyot tarix, geografiya, musiqa, biologiya, zoologiya, ruhshunoslik kabi bir nechta fanlar bilan uzviy bog'langan holda muhokama qilinadi. Badiiy asarlarning mazmun mohiyatini anglab yetish uchun ushbu fanlarga murojaat qilinadi. Bunday jarayon esa o'z navbatida integratsiyalab o'rganish usuli deyiladi. Ma'lumotlarni integratsiyalash har xil manbalarda mavjud

bo‘lgan materiallarni ma’lum maqsad asosida birlashtirib taqdim etish ko‘zda tutiladi. Integratsiyalashgan ta’lim va fanlararo aloqa bir-birini to‘ldiradigan ikki xil ma’no anlatadi. Fanlararo aloqada o‘quvchining ma’lum bilimlarni o‘zlashtirish jarayonida u yoki bu muammoni imkon qadar chuqur anglash hamda olingan bilimlarni amaliyotga samarali joriy etishiga imkon berish maqsadida o‘quv fanlari orasida o‘rnatiladigan aloqa nazarda tutiladi. Integratsiya esa fanlararo aloqaga, ya’ni umuman fanlar, o‘quv fanlari, ularning bo‘lim va mavzulari bo‘yicha olingan bilimlarga tayanilgan holda o‘rganilgan masalaga xos bo‘lgan yetakchi g‘oyalar hamda hodisalarni o‘quvchilar ongiga mukammal tarzda namoyon bo‘lishiga zamin yaratadi.

Pedagogik yo‘nalishdagi oliy o‘quv yurtlari adabiy ta’limi jarayonini integratsiyalashning quyidagi bosqichlarini ko‘rib chiqsak maqsadga muvofiq bo‘ladi:

• o‘quv, ilmiy va maktab amaliyoti kompleksi integratsiyasi (o‘zaro bog‘liqlik);
• oliy o‘quv yurti va maktab tizimi integratsiyasi (o‘zaro hamkorlik);
• adabiyot o‘qitish metodikasi kafedrasi va maktab o‘quvmetodik birlashmalari integratsiyasi;
•ilmiy-o‘quv va amaliy markazlar integratsiyasi (bilim, amaliyot va ko‘nikma);
•talabalarni ma’lum yo‘nalishlarga individual tayyorlash integratsiyasi;
• mutaxassislar va talabalarning ijodiy jamoasi integratsiyasi bugungi kunda amaliyotda samarali tarzda qo‘llanib kelinmoqda.

Integratsiyalab o‘rganish Shayxzodaning 5-sinf «Adabiyot» darsligidan o‘rin olgan «Iskandar Zulqarnayn» dostonini o‘tishda tarix fani; O‘.Hoshimovning «Dunyoningishlari» qissasini o‘rganishda ruhshunoslik fani; Nodar Dumbadzening «Hellados» hikoyasini o‘rganishda geografiya; Janni Rodarining 6-sinf «Adabiyot» darsligidan o‘rin olgan «Hurishni eplolmagan kuchukcha» hikoyasini o‘rganishda zoologiya; Abdulla Qahhorning «Bemor», Odil Yoqubovning «Muzqaymoq» hikoyalari, erkin Vohidovning «Nido» dostonlarini o‘rganishda tarix; Gulxaniyning «Zarbulmasal» asari, Chingiz Aytmatovning «Oq kema» qissasi kabi adabiy asarlarning ichki olamiga kirishda zoologiya fanlaridan olgan bilim va ko‘nikmalarga tayanish, ya’ni barcha fanlarni puxta o‘rganish orqali adabiyot olamida yaratilgan barcha asarlarni integratsiyalagan holda sinchiklab o‘rganish maqsadga muvofiq bo‘ladi.

Masalan, G‘afur G‘ulomning “Shum bola” asarini mushohada qilish jarayonida bevosita tarix, geografiya va psixologiya bilan o‘zaro bog‘langan bo‘lib, bosh qahramon olamining atrofida ro‘y berayotgan voqealarni zukko kitobxon anglashi yanada oydinlashadi. Yozuvchi o‘sha davrda ro‘y berayotgan voqealarni kitobxon ko‘z o‘ngida gavdalantirish bilan bir qatorda o‘smir yoshdagi bolaning boshidan kechirgan qiyinchiliklarni, uning ruhiyatidagi holatlarni tasvirlash jarayonida satira va yumorga boy holda aks ettirar ekan uning asl mohiyatini o‘quvchining o‘zi tahlil va talqin qilishiga imkon beradi. O‘smir yoshdagi bolakay ruhiyatidagi holatni hayotiy misollarda aks ettirilishi esa yozuvchi mahoratini ko‘rsatadi.

Badiiy asarlarni tahlil qilish jarayonida fanlar bilan bog‘liqligini inobatga olgan holda o‘rganilsa maqsadga muvofiq bo‘ladi. Zero, asar mohiyatini to‘la anglab yetish uchun o‘quvchidan barcha fanlarni puxta o‘rganishlari yuqori saviyadagi tahlillar jarayonini taqdim etishlari uchun yangi imkoniyatlar yaratadi. Bunday natijaga erishishda esa bo‘lajak o‘qituvchilarning pedagogik mahoratlarini to‘la namoyon etish uchun turli metodlardan unumli foydalanishlari o‘quvchilarning o‘zlashtirish darajalarini yanada samarali bo‘lishiga sabab bo‘ladi. Chunki, yosh avlodning iste’dodi va iqtidorini to‘la namoyon etishda, dastlab pedagogik faoliyatlari jarayonida ular bilan do‘stona munosabat o‘rnatish orqali ham katta natijalarga erishishga olib keladi. O‘quvchilarning kitobga mehr qo‘yishlari ham o‘qituvchining bilim salohiyatini belgilab beradi. Shunday ekan zamonaviy o‘qituvchidan bilim, iste’dod, qobiliyat va tafakkurini o‘z ish faoliyatlarida o‘quv-tarbiya jarayonlarining insonparvarlashuviga, ta’lim jarayonida o‘quvchilarning ijodiy imkoniyatlarini e’tiborga olgan holda yondashishlari maqsadga muvofiq bo‘ladi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**


1. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2018-yil 19-fevralda “Axborot texnologiyalari va kommunikatsiyalari sohasini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PF – 5349-son qarori. Qonun hujjatlari ma’lumotlari milliy bazasi. 20.02.2018-y. 06/18/ 5349/0792-son.
2. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019-yil 6-sentyabrdagi “Professional ta’lim tizimini yanada takomillashtirishga doir qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g‘risida”gi PF – 5812-sonli Farmoni. Qonun hujjatlari milliy bazasi.
3. Mirzayeva Z., Jalilov K. Adabiyot o‘qitish metodikasi: an’anaviylikdan zamonaviylikka. Toshkent – 2020. 160 bet.
4. To‘xliyev B. Adabiyot o‘qitish metodikasi. T: Yangi asr avlodi. 2010. 157 bet.
5. Husanboyeva Q., Niyozmetova R. Adabiyot o‘qitish metodikasi. O‘quv qo‘llanma. T. 2018. 351 bet.
6. Mavlonova R. Umumiy pedagogika, T: Fan va texnologiya.- 528 bet.
7. Mavlonova R. Tarbiyaviy ishlar metodikasi. Toshkent. 338 bet.
8. Mavlonova K. Ona tili fanini adabiyot fani bilan badiiy matn orqali integratsiyalab o‘qish metodikasini takomillashtirish. T. 2019. – 112 bet.
9. Abdullayeva Q. Nutq o‘stirish. Boshlang‘ich sinf uchun qo‘llanma. – T.: O‘qituvchi, 1980. – 118 bet.
10. National curriculum: Secondary curriculum. Department of Education. Crown Copyright, 2014.
11. http://dic.academic.ru/


## Raqamli ta'lim sharoitida kreativ ta'limning o'rni

**Sh. Absalamov** – TDPU o’qituvchisi

Raqamli axborot manbalari (matn, rasmlar, simulyatsiyalar, multimedia) qiziq mavzu bo‘yicha faktlar, istiqbollar yoki ma’lumotlarni o‘z ichiga oladi Bular

umumiy auditoriya uchun bir qator mumkin bo‘lgan rollarni bajarish uchun mo‘ljallangan Bular resursdan o‘rganish uchun qanday foydalanish kerakligini aniqlamaydi - ular bir qator maqsadlarda ishlatilishi mumkin.

Raqamli ta'lim texnologiyalari, kreativlik va innovatsiyani tezlik bilan o'rganishga imkon beradi. Bu texnologiyalar, o'quvchilarning fikrini ifodalash, masalalar yechish, yangi yangiliklar qilish va muammolarni hal qilish uchun zarur bo'lgan kreativlikni rivojlantirishga yordam beradi.

Raqamli ta'lim texnologiyalari o'quvchilarga ma'lumotlarni o'rganish va ularni amaliyotda qo'llash imkoniyatini beradi, shuningdek, ularni o'z fikrlarini ifodalash va ijodiy ishlar qilishga rag'batlantiradi.

Raqamli ta'lim texnologiyalari orqali o'quvchilar muhim kritik fikrlash, muammolarni hal qilish va yangiliklarni yaratish qobiliyatini rivojlantirishadi.

Raqamli ta'limning kreativ ta'limda o'rni va rolini ko'rib chiqish uchun quyidagi nuqtalarga e'tibor bering:

1.Kreativlikni rivojlantirish:

Raqamli ta'lim texnologiyalari o'quvchilarning kreativlik va ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi. Virtual qo'llanmalar, interaktiv darsliklar va online ma'lumotlar o'quvchilarning fikrini ifodalash, yangiliklar qilish va muammolarni hal qilishga rag'batlantiradi.

2. O'quvchilarning o'z fikrini ifodalash imkoniyati:

Raqamli ta'lim texnologiyalari o'quvchilarga o'z fikrlarini ifodalash, o'z masalalariga yechish va o'z mulohazalarini bayon etish imkoniyatini beradi. Bu ularning o'z fikrlarini isbotlash va ijodiy yondashuvlarini amalga oshirishga imkon beradi.

3. Kooperativ o'qitish:

Raqamli ta'lim texnologiyalari o'quvchilarga kooperativ o'qitishni rivojlantirishga yordam beradi. Virtual hamkorlik platformalari, online chatlar va jamoatchilik dasturlari o'quvchilarni bir-birlari bilan muloqotda bo'lish, fikr almashish va birgalikda yangiliklar qilishga imkon beradi.

4. Masalalar yechish va muammolarni hal qilish:

Raqamli ta'lim texnologiyalari o'quvchilarga masalalar yechish va muammolarni hal qilish uchun interaktiv darsliklar, onlayn laboratoriyalar va simulyatsiyalar taqdim etadi. Bu texnologiyalar o'quvchilarning muammolarni tahlil qilish, ularni hal qilish uchun eng optimal yechimlarni topish va yangiliklarni yaratishga yordam beradi.

5. Yangiliklarni qabul qilish:

Raqamli ta'lim texnologiyalari o'quvchilarga yangiliklarni qabul qilish, ularni mustahkamlash va yangi fikrlar bilan tanishtirish imkoniyatini beradi. Bu, ularni dunyodagi eng so'nggi texnologik yangiliklar bilan tanishtirib, ularni yangi yaratishlar qilishga ilhomlantiradi. Jamiyatda kreativ ta'limning o'rni juda katta ahamiyatga ega, chunki bu o'quvchilarning ijodiy yondashuvlarini rivojlantirishi, muammolarni hal qilish uchun eng optimal yechimlarni topishi va yangiliklarni yaratishga ilhomlantirishi mumkin.

Raqamli ta'lim texnologiyalari bu jarayonni yanada mustahkamlashtiradi va kreativlikni oshiradi.

O‘qituvchining ahamiyati tufayli o‘qituvchilar o‘z kasbini to‘g‘ri bajarishni ta’minlaydigan turli talablarga muhtoj bo‘lgan mutaxassislar ekanligiga kelishilgan. Kasb talablari zamon talabiga ko‘ra rivojlanishda davom etmoqda.

Raqamli davrda, bugungidek, professional o‘qituvchilarga qo‘yiladigan talablar yana so‘roq qilinmoqda. Ilgari egalik qilingan talablarga qo‘shimcha ravishda, uni boshqa tegishli talablar bilan qo‘shish kerak

## BOSHLANG‘ICH SINFLARDA GEOMETRIK SHAKLLAR TUSHUNCHASINI RIVOJLANTIRISH

**Urazova Zulfiya Murtazayevna**
Yangi asr universiteti Maktab va maktabgacha
ta’lim kafedrasi dotsenti, p.f.n.,

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada bo‘lajak boshlang‘ich sinf o‘qituvchilarida geometrik jism tushunchasini rivojlantirish hamda fazoviy munosabatlar haqida tasavvur hosil qilish jarayoni yoritilgan.

**Kalit so‘z:** fazoviy munosabat, geometrik shakl, obyekt, tushuncha, tasavvur, taqqoslash.

**Аннотация:** В данной статье описан процесс развития понятия о геометрических фигурах и формирования представления о пространственных отношениях у будущих учителей начальной школы.

**Ключевые слова:** пространственные отношения, геометрическая фигура, предмет, понятие, воображение, сравнение.

**Abstract:** This article describes the process of developing the concept of geometric shapes and forming ideas about spatial relationships among future primary school teachers.

**Key words:** spatial relationships, geometric figure, object, concept, imagination, comparison.

Hozirgi kunda ta’limni tashkil qilishda axborot texnologiyalaridan foydalanishdan ko‘zlangan maqsad atrofimizni o‘rab turgan tabiat, unda ro‘y beradigan hodisa, voqealarni va jamiyatdagi o‘zgarishlarni anglash, tushunib yetish jarayonini zamonaviy usullar vositasida tez yetkazib berishdan iboratdir.

Odamlar tashqi dunyoni turlicha talqin qiladilar va ular haqida turlicha bilimga ega bo‘ladilar. Shuning uchun ham atrofimizdagi olam va undagi hodisalarni o‘quvchilar anglashi uchun turli axborot texnologiyalaridan foydalaniladi. Maktabda o‘qib yurgan bolalar buyum va narsalarning geometrik tuzilishi haqida ozmi-ko‘p tasavvurga ega bo‘ladilar. Ularning bilim va malakalari hali sodda, g‘o‘r bo‘lsada ba’zi buyum va narsalarni tuzilishiga, ko‘rinishiga qarab

farqlay oladilar. Shuningdek, aytilgan gaplarni eshitib qaysi buyum haqida gan ketayotganini anglaydilar va bir to‘p buyumlar orasidan o‘ziga tanish bo‘lganini ajrata oladilar. Bizning maqsadimiz mana shu holatni yanada kuchaytirish, takomillashtirish va tartibga solishdan iborat.

Atrofimizni o‘rab turgan borliqdagi barcha buyum va narsalar qaysidir ma’noda o‘zaro munosabatda bo‘ladilar. Bunday munosabatlarni sodda ko‘z bilan bir qarashda aniqlash qiyin, chunki bu munosabatlar buyumlarning joylashuvida, o‘zaro ta’sirida namoyon bo‘ladi[2;4]. Natijada, esa geometrik jism tushunchasi shakllanadi. Umuman, bizga tanish bo‘lgan barcha buyumlar geometrik jismlardir. Ammo ularni aniqlash, farqlash va biror xossasiga qarab guruhlarga ajratish uchun aqliy faoliyat zarur. Shu sababli o‘qitish jarayoni shakllanib borayotgan bilimlarga mos holda tashkil qilinishi lozim va geometrik jismlar bilan bajariladigan almashtirishlar, harakatlar tushunarli bo‘lishi muhim. Aytilganlardan kelib chiqqan holda, o‘quvchilar uchun fazoviy tushunchalar va munosabatlar haqida tasavvur berish davomida ixtiyoriy buyumlar orasida, ularni qaysi xususiyatlari bo‘yicha taqqoslanayotganiga qarab bir necha xil munosabatlar o‘rnatilishi mumkinligini tushunish kerak. Shuni ta’kidlash lozimki, fazoviy munosabatlar buyumlarning o‘zaro joylashuviga, buyumlar shakliga, bir buyumning ikkinchisiga qay darajada aloqadorligiga, biror guruhga tegishli yoki yo‘qligi kabi taqqoslashlar yordamida o‘rnatiladi.

Psixologik va metodik adabiyotlarning tahlili shuni ko‘rsatadiki, o‘qitishning dastlabki pallalarida geometrik tushunchalar faqat gap-so‘zlar orqali, og‘zaki ifodalangan bo‘lib, o‘quvchilar tasavvurida aniq, bir geometrik shakl yoki buyum hali o‘zining haqiqiy ta’rifiga mos kelmagan bo‘ladi. Fazoviy munosabatlar haqidagi tushunchalarni shakllantirish metodikasini ishlab chiqar ekanmiz, bolalarning u yoki bu fazoviy belgi yoki munosabat bilan tanishuvi, asosan kuzatish orqali amalga oshiriladi-,[2;97] degan xulosaga tayandik. Kuzatish jarayoni esa o‘qituvchining gap-so‘zlari bilan amalga oshiriladi. Fazoviy belgi va munosabatlarni kuzatish davomida bolalar ularni qabul qilishga o‘rganadilar, ya’ni turli tasvir, shakllarida ko‘radilar va o‘qiydilar.

Fazoviy munosabatlarni so‘z bilan ifodalash haqida gapirilganda, biz shu munosabatni o‘quvchilar tasavvurida yetarli darajada ochib beradigan so‘zlar bog‘lashini nazarda tutamiz. "Munosabat" so‘zini biz, barcha sinflarda to‘plamlarning tartiblangan juftligini belgilash uchun emas, balki boshka so‘z birikmalari bilan birgalikda, qaralayotgan figuralar orasidagi bog‘lanishni xarakterlovchi tushuncha (masalan, kesishish munosabati) sifatida ishlatdik. Tajribalarga asoslanib, shuni aytish mumkinki, munosabatni yuqoridagi ma’noda 2-sinfdanoq qo‘llash mumkin ekan. Birdaniga "fazoviy munosabatlar" so‘z birikmasini ishlatish maqsadga muvofiq emas. Ammo ta’kidlash lozimki, figuralar orasidagi har bir aniq munosabatni tushunish, o‘rganish va o‘zlashtirish jarayonida fazoviy obyektlarning geometrik xususiyatlari ko‘rina boshlaydi.

Holat munosabatlari haqidagi tasavvurlar shakllanishida va rivojlanishida bolalarning diqqati shu munosabatlarni o‘rnatish uchun ma’lum bir

anik obyekt mavjudligini his kilishga yo‘naltirilishi maqsadga muvofiq bo‘ladi. Obyektlarning o‘zaro joylashuvi "tepada", "pastda", "yonida", "bir tomonida" kabi so‘zlar bilan ifodalanadi. Holat munosabati ko‘pincha qaralayotgan obyektlarning umumiy elementlari borligi bilan xarakterlanadi va "tegishli", "ustida yotadi", "kesishadi" so‘zlari bilan ifodalanadi[3;34].

Tartib munosabatining shakllanishi qandaydir usulda berilgan obyektlar qatori bilan yoki berilgan to‘plamni tartiblashga imkon beriladigan alomatlarga bog‘liq. Tartiblash alomatlari turli-tuman bo‘ladi: kuzatuvchiga nisbatan joylashish tartibi, obyektlarni o‘lchamlarga nisbatan tartiblash va hokazo. Asosiy g‘oyasi moslik tushunchasi bilan bog‘lik, munosabatlar haqida tasavvur hosil qilish uchun shu moslikda qatnashayotgan figuralar yoki to‘plamlarning bir-biriga mos keluvchi elementlarini qidirib topish muhimdir. Shuningdek, o‘quvchilarga qaralayotgan moslik bo‘yicha bir obyektga bitta yoki bir nechta, bir nechta obyektga bitta obyekt mos kelishi mumkinligini tushuntirish lozim.

Bunday munosabatlarni o‘rganar ekanmiz, ular nafaqat figuralar, buyumlar, figura elementlari orasida, balki tabiati bir-biridan tamomila farq qiluvchi obyektlar orasida ham o‘rnatilishi mumkinligini ta’kidlaymiz. Fazoviy munosabatlar haqida tasavvur hosil qilish jarayonini boshqarish mumkin.

Xulosa o‘rnida, o‘quvchilarni o‘qitish tizimini shunday tashkil etish lozimki, ular qaysi jarayonlar qanday ketma-ketlikda bajarilishini yaxshi o‘zlashtirsinlar. Shuningdek, har bir amal va jarayon o‘qituvchi nazorati ostida bajarilishi muhim. Bunday amal va jarayonlar qaralayotgan tushunchalar ma’nosini ochib berishga xizmat qiladi.

**Adabiyotlar:**

1. Bikbayeva N.U. va boshqalar. Maktabgacha yoshdagi bolalarda matematik tasavvurlarni shakllantirish: O‘rta va oliy ped.o‘quv yurtlari uchun o‘quv qo‘llanma. /Bikbayeva N.U., Ibrohimova Z., Qosimov X. –T.: O‘qituvchi, 1995. - 183 b.

2. Galkina O.I. Razvitiye prostranstvennix predstavleniy u detey v nachalnoy shkole.-M.,1961. -126 s.

3. E.Yangabayeva, Z.Urazova. Boshlang‘ich sinflarda geometrik elementlarni o‘rganishda fazoviy munosabatlar (metodik qo‘llanma) "Ma’rifat-madadkor" nashriyoti, T-2003 y.

## УМУМТАЪЛИМ МАКТАБИ ЎҚУВЧИЛАРИНИ ИЖТИМОИЙ ТАРБИЯЛАШДА ТАРИХИЙ-МАДАНИЙ МИЛЛИЙ МЕРОСНИНГ ЎРНИ ВА АҲАМИЯТИ

**Илхом ХОШИМОВ,**

Қори Ниёзий номидаги Ўзбекистон педагогика

фанлари илмий тадқиқот институти мустақил изланувчиси

**Аннотация.** Мақолада ёш авлодни меросни сақлаш ва ундан фойдаланиш лойиҳаларига жалб қилиш, тарихий-маданий миллий меросни ўрганиш муаммолари бўйича мактаб ўқувчилари ва университет талабаларининг

биргаликдаги илмий-тадқиқот ишлари очиб берилган. Бундан ташқари, тарихий-маданий миллий меросини тиклаш ва сақлаш бўйича қидирув ва ўлкашунослик ишлари айтиб ўтилган.

**Калит сўзлар.** Тарихий-маданий миллий меросни ўрганиш, маданий фаолият, идеал сифат, фуқаролик-давлат ва цивилизация, маънавий ва моддий манбаа, инновацион моделлар.

**Аннотация.** В статье раскрывается совместная исследовательская работа школьников и студентов вузов по проблемам привлечения подрастающего поколения к проектам по сохранению и использованию наследия, изучению историко-культурного национального наследия. Кроме того, упоминается разведочная и краеведческая работа по восстановлению и сохранению историко-культурного национального наследия.

**Ключевые слова.** Изучение историко-культурного национального наследия, культурной деятельности, идеального качества, гражданского состояния и цивилизации, духовного и материального ресурса, инновационных моделей.

**Annotation.** The article reveals the joint research work of schoolchildren and university students on the problems of attracting the younger generation to projects for the preservation and use of heritage, the study of historical-cultural national heritage. In addition, exploration and local lore work on the restoration and preservation of the historical-cultural national heritage is mentioned.

**Key words.** The study of historical-cultural national heritage, cultural activity, ideal quality, civil-state and civilization, spiritual and material resource, innovative models.

Мактаб таълим тизими жамиятда содир бўлаётган жараёнларга сезгир муносабатда бўлади. Таълимнинг инновацион моделларини қабул қилиш таълим мазмунини, фикрлаш моделларини, хулқ-атвор стереотипларини ва дунёқарашни ўзлаштиришга олиб келади.

Бугунги кунда одамларнинг воқелик билан муносабатларини тартибга солувчи ижтимоий-маданий доминантларга эга бўлган халқ маданияти мактабдаги таълим тизимининг асосига айланиши кераклигига шубҳа йўқ. Халқнинг тарихий тажрибасига ҳурмат ва ўз она халқига дахлдорлик ҳисси, фаолиятнинг фаол ижодий йўналиши, атрофдаги дунё билан уйғунликда яшаш зарурлигини англаш – бу ўқувчилар тарбиясининг асосий йўналишлари саналади.

Халқимизнинг бой маданияти ота ва она каби бола қалбининг ажралмас қисмига, шахсни шакллантирувчи ибтидога айланиши керак. Ватанпарварликни сингдиришни эса ёшликдан бошлаш керак, чунки болалик йиллари, энг аввало, қалб тарбияси шаклланади. Чунки ўзбек халқи ижодида миллатимизнинг ўзига хос хусусиятлари, ўзига хос ахлоқий қадриятлари сақланиб қолган.

maqsadli rivojlantirishga sharoit yaratadigan davrlardan maksimal darajada foydalanishni tavsiya etadilar. Bu davrlarda bolalar organizmining maxsus tanlab olingan mashqlarning saylab yo‘naltirilgan ta'sirini qabul qilish qobiliyati kuchayadi.

O‘sib kelayotgan yosh avlod jismoniy tarbiyasi muhim muammolaridan biri bolalar harakat faoliyatini jadal rivojlantirishga yordam beruvchi samarali vosita va usullarini izlab topish hisoblanadi. Shunga ko‘ra kichik maktab yoshidagi bolalar bilan jismoniy tarbiya dasturi asosini tashkil etuvchi jismoniy mashqlarda namoyon bo‘ladigan harakatlar tezkorligini rivojlantirish usuliyatini ishlab chiqishga yo‘naltirilgan tadqiqotlarni o‘tkazish zaruriyati yanada o‘tkirlashadi: ularning natijalaridan foydalanib, mazkur jismoniy sifatni eng qulay davrda rivojlantirishning tezkor sur'atlarini ta'minlash mumkin bo‘ladi. Maqsadli ta'sir ko‘rsatish harakat faoliyatlarini rivojlantirishning qulay davrlari bilan mos tushgandagina eng katta samara bergani harakat faoliyati sifatidagi tezkorlikni  shiddat bilan rivojlantirish kichik maktab yoshida  yuz bergani uchun tadqiqotlar o‘tkazishga aynan shu yosh muvofiq deb topildi.

Darsning asosiy qismida harakatlar tezkorligini rivojlantirishning sensitiv davrini hisobga olib, mazkur sifatni o‘stirishga yo‘naltirilgan mashqlardan maqsadli foydalangan holda aylanma mashg‘ulot usulini qo‘llash kichik maktab yoshidagi bolalarda harakat tezkorligining rivojlanish darajasini ancha ko‘tarishga imkon beradi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**

1. Ильинич В.И. Студенческий спорт и жизнь. – М.: АО «Аспект пресс», 2007. – 448 с.

2. Матвеев Л.П. Теория и методика физической культуры: Учебное пособие для институтов физической культуры. – М.: Физкультура и спорт, 1991. – 181 с.

3. Jismoniy tarbiya nazariyasi va uslubiyati. R.S.Salomov  2008.-170 b.

4. Jismoniy tarbiya va olimpiya tarixi. L.A.Djalilova 2017.-432 b.

## MUNDARIJA